**FASSARAR LITTAFIN DALILIN HALITTA (THE PURPOSE OF CREATION) ZUWA YAREN HAUSA, NA DR ABU AMEENAH BILAL PHILIPS**

# DALILIN DA YA SA ALLAH YAYI HALITTA

**NA DR. ABU AMEENAH BILAL PHILIPS**

***TRANSLATED BY***

Hadiza Hamisu

Muhammad Aminu Saleh

Muhammad Auwal Dahiru

Maria Muhammad Garba

Aisha Idris

Ja'afar Suleiman

Fadimatu Muhammad

***PROOF READ/ SAKE KARANTAWA*** BY Muhammad Aminu Saleh

*A contribution by IOU Alumni Association*

**Abin dake ciki**

## GABATARWA

Magana akan dalilin halitta maudu'I ne mai sarkakiya ga kowanne mutum a rayuwarsa/ta. Kowane mutum a so dayawa yakan tambayi kanshi 'menene dalilin halitta ta?' ko kuma 'menene rawar da zantaka a doron kasa?'

Kwayoyin halittar dan Adam da kuma kasar da muke takawa kan nuna cewa, ba kara zube muke ba. Akwai wanda ke da iko akan mu ma'ana (Mahaliccinmu). Tsarin halitta na nuna akwai wanda ya tsara mu. Misali mutum ne yaga sawun kafa kusa da rafi, tunanin sa shine, wani mutuum ya wuce gurin nan ba da dadewa ba. Bai daukar hankali ace ruwan rafi ne ya shigo kan kasa har yabar alamun sawun irin na mutuum ba tare da wani mutuum ne ya wuce wajen ba. Haka ma tunanin mai tunani ba zai taba zama kwakwalwarsa ba cewa an halicce mu ba tare da dalili ba. Kasance war tunanin dan Adam a koda yaushe yana tabbata akan sababi, hakan ne ke sa mutuum tunanin akwai mahaliccinsa kuma akwai dalilan da yasa mahaliccin ya halicce shi. Wannan dalilin ne yasa neman dalilin halittar dan Adam zai sa ya fahimci rayuwarsa kuma ya aikata abunda zai amfaneshi. A tsawon lokuta, so da dama, akwai wasu kadan daga mutane wanda sun sama ransu ba mahalicci. Wai dan Adam kawai ya farune bisa kuskuran <u>kwayoyin</u> duniya.

Abin tambaya a gare su shine 'Menene dalilin da mahalicci ya halicci dan Adam?' basu da amsa akan wannan tambaya. A tunanin su, ba dalilin halittar mutuum. Amma mafi yawan mutane a duniya, sun yarda akwai mahalicci kuma akwai dalilan halittar mutum. Ga wadannan mutanen da suka amince akwai mahalicci, neman sanin mahaliccinsu abune mai mahimmanci agare su, kuma suna dagewa wajen sanin shi mahaliccin nasu.

**Amsa**

Tambaya akan 'Menene dalilin da Ubangiji ya halicci mutum?", kafin amsa wannan tambayar. Tambayar nan a game da ubangiji itace ''Dalilin me yasa ubangiji ya halicci mutuum?' wadannan tambayoyi biyu na nuna tambayar da mutum kewa kansa a wasu lokutan 'Menene dalilin kasancewa ta a duniya, ko halittata? A cikin wannan littafi, zamu amsa wadannan tambayoyi akan halitta bisa turbar nassi na Al-qur'ani da Sunna. Abun tabbatarwa akan wannan maudu'I shine, babu kaulani

akan halittar mutum.  Masu jayayya akan maganar halitta tare da amfani da kwakwalwa wajen bada amsa suna kan bata ta yadda har yanzu basu gama fahimtar ya kwakwalwarsu ke aiki ba balle suyi amfani da ita wajen bada amsa. Masana kimiyya sun dade suna bada fatawa akan halittar mutum har ma suna bada hujjojinsu da dalilansu akan haka wadanda suke akan hasashen su ne, amma basu iya kawo amsa zahira akan amsoshin su ba.

Akwai masanin kimiyya na kasar Greek ana kiranshi Plato (428-348 BC) wanda ya kalubalanci amfanin kwakwalwa wajen sanin abubuwan dake zagaye da shi1, har dama sauran masana masu ikirarin rashin dalili akan halittar mutuum – dama kwatanta halittar mutum da ta biri. Akwai masu daukar tunannin su wajen amsa tambayar dalilan halitta da kuma barin dalilai Zahira da ke nuna kasancewar akwai mahalicci. Yana da mahimmanci mutane su bar tunaninsu akan wannan maudu'I su dauki dalilai daga Alqur'ani da Sunnah. Memakon mutane suyi tunani akwan mahalicci da dalilan halitta, sai suka koma yin amfani da kwakwalwar su wajen kirkiran magungunan juye tunani, bama-bamai, zinace-zinace, luwadi, kisan gilla da dai sauransu. Rashin ilimin dalilan halitta kan sa tunanin dan Adam ya raunana, kuma ya kasa jin dadi tabbatacce a rayuwar sa ta duniya.

[1] Wannan fahimtar ta fito daga littafin san a ' the Republic' ta hanyar fasahar harshe da yake yi akan kogo, da kuma chanchanzawar duniya sabanin juyawar sahun mutum a jikin bangon kogo. (Sabon encyclopedia na Britannica, mujalladi na 25. Shafi na 552)

Bisa wadannnan dalilan, yana da matukar mahimmanci ga duk dan Adam ya iya amsa tambayar amfanin sa a doron kasa. Akwai mafi yawancin lokuta da mutane kan je wajen mutane yan' uwansu wajen nemar amsoshi, amma kash, wajen da za a samu amsa cikakka itace, cikin littafin Allah (SWT) da Sunnar Annabi Muhammad (SAW). Allah (SWT) yayi bayani cikakke a littafansa ta hanyar annabawa wadanda sune kadai ke iya amsa tambayoyin nan, saboda mutuum shi kadai da tunanninsa bai iya ba kanshi amsa ko wani dan uwansa mutuum. Duk annabawa (AS) sun amsa tambayar mutanen su akan 'mecece dalilin halittar danAdam?'

**Littafan Yahudu-Kirista**

Bincike a ciki littafin Injila ga me neman sanin gaskiya ya raunata saboda chanje-chanje da sukewa littafin. Tsohon Alkawari na Injila ya fuskanci hukunce-hukunce ne da tarihin mutanen farko da mutanen littafi (Yahudu) amma ba amsa tambayar dalilan halittar mutuum ba.

[2] cikin littafin Isaiah , mutanen littafin an halicce su ne don kambamawar ubangiji amma yanzu ubangiji yace, mahaliccin ka ya Jacob, shi ya tsara ku, ya mutanen littafi….

A shafin Genesis, Ubangiji ya halicci duniya, da Adam da Hawwau a cikin kwana 6, sai ya huta a rana ta 7 [3]. Adam da Hawwau sun sabawa ubagiji, sai aka hukunta su, kuma dan su Cain ya kashe dan'uwan shi Abel, sannan ya gudu kasar Nod ya ci gaba da rayuwarsa. Dalilin haka ubangiji yayi da nasanin halittar mutuum![4]. Me yasa wadannan amsoshi basu zo a siga tabbatacciya ba? Me yasa yaren yazo ta hanyar da zai sa mai karatu cinki-cinka akan maanar dake ciki?. Misali, a shafin Genesis 6:6, "lokacin da mutane suka fara yawa a doron kasa kuma ana ta haihuwar 'ya'ya mata, 'ya'yan ubangiji maza suke daukar mata yadda suke so ( Su aura su saki, suyi zina da su, su bada su kyauta da sauran su). Abin tambaya anan shi ' su wanene 'ya'yan ubangiji maza? Yahudu da Nasara, kowannen su nada nashi bayani akan manufar wannan bayani. Cikin Yahudu da Nasara, wa keda amsa ta daidai akan bayanin da ya gabata? Maganar gaskiya itace, Magana akan dalilan halittar dan Adam sun gabata a bakin annabawa (AS), sai dai daga baya, mutanensu suka cachcanza littafan tare da taimakon shaidan. Ananan ananan, gaskiya nata boyiwa a cikin littafan.

[ [6]' Zan fadi ga kudu, ku sallam, kuma ga mutanen arewa, karku gajiya, ku kawo mani 'ya'yanna maza daga nesa a ckin doron kasa, kuma 'ya'yana mata daga karshen duniya. [7]Za a kira kowa da suna na, wadanda na halitta don kambamani, wandanda na halitta' (Revised Standard Version. Isaiah 43:1, 6-7).

[3]…….a rana ta 7 ubangiji ya gama aikinshi sannan ranar ta 7 ya huta ga aikin da yayi. Don haka ubangiji ya albarkanci da tsarkaka rana ta 7. Saboda ai ranar ne ya huta daga aikin halitta. (RSV. Genesis2:2-3)

[4]………. Kuma ubangiji ya yi dansanin talittar mutuum da duniya, ya ji zafin haka har zuciyarshi RSV Genesis 6:6)]

Lokacin da ubaggiji ya aiko Masihu (AS) zuwa ga Yahudawa, yayi yaqi da wadanda suka kasa kayan sana'o'i cikin dakin bauta5, da tsaface tsaface da malaman su keyi. Ya sake tabbatar da sakon Musa (AS) akan dalilan halitta, bautar ubagiji, da yadda za a gudanar da rayuwa har izuwa ranar da yabar doran kasa. Amma, bayan da yabar kasa, mutanen sa kiristoci, suka fara caccanza sakonshi kamar maganganu akan annabawa da mutanen farko. Suka kara wasu alanun rubutu musamman ma shafin 'revelations' na Yusuf da kuma tarihin rayuwar Isa (AS) sun bace. Wasu daga mutanen Athanasius6 suka kirkiri nasu tarihin akan Isa – haihuwa, mutuwa da tashin Masihu-(AS). Kuma shafukan bayani akan Paul guda 23 aka qara acikin Injila (Sabon Alkawari)7 wanda sun fi guda 4 da suka cire. Shi yasa masu karatun Injila, ba zasu taba samun gamsasshiyar amsa akan halittar dan Adam ba8. Ta haka ne mabiya Injila har hanzu suna bin malaman su ido rufe tare da bin duk karyar da aka zuba cikin littafin. Shafukan maganganu akan halitta karya tayi yawan da mai karatu ba zai iya gane mecece amsa gamsasshiya ba.

[5]Luke 19:45 (RSV)

[6]Sabon Encyclopedia Britannica mujalladi na 14. Shafi na 814.

[7]A tsakiyar karni na 4, bugun littafin Codex Sinaiticus, mai suna Letter of Barnabas da Shepherd and Hermas an sasu cikin Injila Sabon Alqawari (a Sabon Encyclopedia Briannica mujalladi na 14. Shafi na 814.)

[8]Adinda zaa iya lakantashi go sarki James a hujjar halitta shine cikin Revelation 4:11 ta inda littafin ke cewa :(Yam ai tsarki, ya ubangiji, nan una daukaka da daraja da karfin iko, don kai ka halicci komai) and sake fassara shi wata siga kamar haka: ( Abin bautarmu, ubangiji, ya dauka, da tsarki da karfin iko, shi ya halicci komai, kuma saboda haka aka halittamu.)

An tilasta mutane bin duk wani bayani da ke cikin darikar da su ke bi, kowace darika ta fassara injila a ra'ayinta kuma mai neman sanin gaskiyazai kuma shiga rudanin shin wanne ne gaskiya?

**Sifar Ubangiji**

Mafi yawan baybil da Injila (Sabon Alkawari) tayi bayani akan dalilan halittar dan Adam Yana zagaye da nuna cewa ubangiji ya siffatu da halittar mutuum ta yadda zai mutu ahannun mutane don ya goge musu zunuban da suka gada a wajen

babansu Adam (AS) da ‘ya’yansa. A bayanin su, zunuban dan Adam sunyi yawa da ba mai iya share shi. Don haka mutuum bai iya tsayuwa gaban ubangiji. Sai shi ubangiji ya bada ‘dan shi ga mutane don su kashe shi ta haka ne zai share musu zunubansu.

Yarda da wannan tatsuniyar ya zama hanya daya ta fita daga zunubi ga mabiya coci. Hakanan wannan tunani ya cigaba da yaduwa ga ciristoci, ta yadda sako akan bada kan masihu don shafe Zunuban mutane ya kambama don haka, amsar masihu akan shine ubangiji mahalicci. Wannan bayanin zai iya fitowa cikin wadannan ayoyi cikin Gospel akan Isa (AS) izuwa John ‘Mahalicci da aso mutane, ya bada d’ansa guda daya, da duk wanda ya yarda ya bishi, ba zai lalace ba kuma zai rayuwa ta har abada.9’

[9]A sakon Paul zuwa Colossian, yayi bayani da cewa an halicci duniya don Jesus( shine siffar ubangiji, abin halittar farko, don shi komai aka halitta, a sama da kasa. Zahiri da badini, koda kujerar sarauta ce, le mulki, shirya al’amura ko ikon = komai an halitta ta hanyar shi kuma donshi. (RSV Colossians 1:15. John 3:16 (RSV)

Amma, abun tambaya itace, idan wannan batu gaskiya ne, me yasa annabwan farko basu zo da ita ba? Me yasa ubangiji bai zama mutuum ba a zamanin Adam da sauran ‘ya’yanshi; a yadda kowa zai samu damar shafe zunubansa da rayuwa ta dindindin; ko kuma nufinsu shine su annabawar farko da mutanen su suna da dalilin halitta na daban?. Mutane a yau ba zasu iya gudanar da dalilin halittarsu su ba tare da kasancewar wannan sakon na yaduwa.

**Ubangiji Shine Komai**

Littafan Hindu suna koyar da kasance war alloli dayawa, siffofi mabanbanta, zahirin ubangiji da kuma ikirarin kasancewar ubangiji shine komai. Brahman. Duk da cewar zahirin ubangiji (atman) na jikin komai (Brahman), a hakane wani dalili ya fito cewa su Brahmans, malami ma daukaka, suna da wata daukaka tun daga haihuwarsu. Su ne malaman Veda10 kuma suna matsayin madaukaki na tsarki da mu’amula. Ta wani bangaren kuma, bangare n Sunra, su kuma makaskantane da basuda wani matsayi kuma dalilin halittarsu shine ‘a bautar dasu’11 har da duk wanda aka haifa ta tsatsonsu.

[10]Veda na nufin (ilimi) na cikin littafin Hindu (Sruti: heard). Duk Stare=tsaren bauta na Hindu aka rubuta kuma aka daura shi matsayin Smitri(abun tunawa) Sabon Encyclopedia Briannica Mujalladi na 20. Shafi na 530

[11]Manova Dharmasastra 1.91. Sabon Encyclopedia Briannica mujalladi na 20. Shafi na 533

A wajen malaman Hindu, manufar halittar mutuum itace fahimtar tsarkin su da kuma hanya da zasu bi (marga) tare da daukaka (moksha), har izuwa halittarsu (haihuwansu) ta biyu – Shanye rai (atman) tare da fitowa ta Zahiri (Brahman). Mabiya hanyar (Bhakri), manufar itace 'son ubangiji saboda ubangiji ya halicci mutuum don jindadin – alakar- kamar yadda uba ke son alakar sa da 'dan sa (Srimad Bhagwatam). Ga wasu Hindu, manufar halitta sun takaita ga fahimta da bin alaka da ka'idojin bauta, ta amince wa da matsayin mutum ta halitta (Brahman ko Veda) – hanyar karma.

Duk da cewa mafi yawanci fahimta ta littafan Veda, sun yi watsi da wasu ka'idojin bauta kamar kisa ta kuna da wuta an cire a tsarukan Hindu kuma amfani dasu ya cigaba a wasu takardun, ikon and tsarki Veda yana daga igiyoyin rayuwa da al'adun Hindu. Veda guda hudu ne, mafi tsufa shine Rigveda (Wisdom of the Verses). Acikin wanna littafi, an siffata ubangiji da siffofi masu rudani. Kuma littafan sun bada karfi wajen bauta alloli da kyautata musu wanda ke da alaka da sama da iska, mafi mahimmanci daga allolin shine Indra (Allan Sama da Ruwa), Baruba (Mai tsaron tsarin faruwar abubuwa), Agni.

12] wata hanyar ibadah ga wani Allah na sirri inda ake bauta ma murtis (gumaka) da fatan samun zuwa krishnaloka ( duniyar Ruhaniya) a rauywar su ta gaba.

13] sabon kundin sani na Britannica. Mujalladi na 20. Shafi na 520.

Agni (Bautan wuta) da surya (Rana), a cikin rubutun vedic (rubutun addini da ya samo asali a india) da suka zo daga baya, sha'awar bin alluna na Rigvedic ya raunana sannan Pantheism (aqidar da take kamanta Allah da halittun duniya) da Prajapati (ubangijin dukkan halittu) sun maye gurbin bautan Allah sama da daya, wanda su a ganinsu shine komai. A cikin Upanishads (koyarwar sirri da ta shafi ilimin yanayin tsarin duniya da sararin samaniya). Prajapati (ubangijin dukkan halittu) ya hade da Ra'ayin Brahman, wanda shine mafi kyan gaskiyar abu na duniya, kuma ya maye

gurbin duk wani takamamman siffantaka, don haka ya chanza daga chamfi zuwa ra'ayi da jamaa suka raja'a akai. [14]

Da ache abubuwan dake kunshe cikin wadannan littattafai masu tsarki sune kadai abin dogaro ko zabi ga mutane domin samun shiriya, toh da sai ache Allah ya boye kanshi da kuma dalilin da yasa ya halicci mutane.

Allah ba makirkirin rudani ba ne, haka nan baya nufin wahalar da mutane, a dalilin haka ,lokacin da ya saukar da sadarwa ta karshe ga mutane shekaru dubu daya da dari hudu da suka wuce, sai da ya tabbatar ya adana su da kyau domin al'ummomin mutane masu zuwa daga baya. A cikin littafi mai tsarki na karshe, wato alqur'ani mai girma, Allah ya saukar da dalilin shi na halittar dan adam, ya kuma bayyana dalilin shi na halittar dan adam ta hanyar Annabin shi na karshe wato Annabi muhammad tsira da amincin Allah su tabbata a agareshi. ya bayyana dukkan wani abu da dan adam zai iya fahimta. Ta dalilin wannan saukarwar da kuma bayanai da sakonni na Annabi (tsira da amincin Allah su tabbata a gareshi) za mu iya tantance takamamman amsoshin wannan tambaya ta "menene dalilin da yasa Allah ya halicci dan adam?" a shafukan da za su zo a gaba.

[14] sabon kundin sani na britannica. Mujalladi na 20. Shafuka na 529-530

## Me yasa Allah yayi Halitta?

Ta bangaren Ra'ayi/ manufa ta ubangiji ya kamata ayi wannan muhimmiyar tambayar, "me yasa Allah yayi halitta?" wannan abun tambaya ne saboda dan adam ba shine mafi girman halittu ba. Ubangiji madaukakin sarki yana cewa a littafin da ya saukar na karshe wato Alqur'ani a surah Ghafir aya ta 57.

((لَخَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ)) (٤٠:٥٧)

**"lallai halittar sammai da kasa, ita ce mafi girma daga halittar mutane, kuma amma mafi yawan mutane ba su sani ba.''** (Qur'an 40:57)

Halittar dan adam mai sauki ce sossai akan halittar duniyar da dan adam din ke ciki, amma kadan daga cikin mutane ke yin tunani akan wannan gaskiyar. A dalilin zahirin daukaka ta dan adam akan sauran halittun duniya, da tafiye tafiyen dan adam a sararin samaniya, da kuma cigaban fasaha da ilimi da dan adam yake dashi,

yasa dan adam a kowane mataki na shekaru yake kasancewa mai girman kai da ganin kansa a matsayin abu mafi girma a fadin duniya. Yana da kyau a sani cewa mafi yawan binciken ban mamaki na dan adam basu shafi shi dan adam din ba sai dai abin da ya ke kewaye da shi. Don haka kokarin mutum yafi raja’a akan kyale kyalen duniya a maimakon akan kanshi dan adam din.

A wannan Ayar Allah ya dawo da mutane cikin ainihin matsayin su a duniya. Dan adam wani karamin bangare ne na abin da ya wanzu daga mu’ujizar halittar Allah. Don haka, domin samun fahimtar dalilin da yasa Allah ya halicci dan adam, sai mutum ya fara amsa tambaya mafi asali ta “me yasa Allah yayi halitta”.

**Mahalicci**

Ainihin halitta,sakamako ne na siffar Allah na zama mahalicci . mahaliccin da ba ya halitta ya zama wani abun sabani. Hakan ba yana nufin Allah yana bukatar abinda ya halitta ba ne. Allah ba ya bukatar komai, halittun da yayi ne suke bukatar shi. Amma shaharar marubuci yana bayyana ne a rubutun shi, haka ma gwanintar sifar tsarkaka take bayyana a halitta. A maganar gaskiya, halitta ta kebanta ga Allah ne shi kadai. Koda yake mutane suna alakanta kansu da aikin halitta,abinda suke yi ba halittar gaskiya bace. Dan adam yana amfani da abinda yake akwai ne- wato abinda Allah ya riga ya halitta. Ana kera teburi ne daga itace wanda aka samo daga bishiya, kuma ana hada teburin ta hanyar jona shi da kusoshi wanda aka yi su da karfan da aka samo daga duwatsu. Dan adam ba shi yayi bishiya da duwatsu ba, a takaice duk halittun da dan adam yayi sun samo asali ne daga ainihin abubuwa da mutane ba za su iya kerawa ba. Shi kanshi mai yin zane zane yana yin zanen shi ne a bisa ga abinda ya gani. Ba zai yiwu ya hararo abinda hankalin shi bai ayyana mashi ba saboda haka, dukkan tunani na mai zane zane tunani ne akan abinda Allah ya riga ya halitta. Allah ne kadai yake halitta daga ba komai wato abin da babu shi.

Ada chan da kuma har yanzu wasu sun kasa fahimtar wannan gaskiyar. Wasu tsofaffin masu nazari akan rayuwa da masu nazari akan rayuwa na zamani da suka kasa fahimtar yadda Allah zai yi halitta daga abun da babu, suna cewa duniya da aka halitta da abubuwan da ke cikinta duk asalin su wani bangare ne na Allah [15] ) daga kafafuwan shi. A fadar su Allah yayi amfani da wani bangare nashi ya halicci duniya, wannan hakikancewa yana dogaro ne akan kamanta Allah da

mutum,wanda yana halitta ne kawai ta hanyar gyaggyara abun da daman chan akwai shi. Duk da haka Allah ya musanta duk wani kamantawa da zai bashi gazawa irin na mutane. A surah Ash shoora ta cikin Qur'ani mai girma, Allah yana cewa:

((فَاطِرُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَمِنَ الْأَنْعَامِ أَزْوَاجًا يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ لَيْسَ كَمِثْلِهِ شَيْءٌ وَهُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ)) (٤٢:١١)

**"shi ne mai kaga halittar sammai da kasa, Ya sanya muku ma'aura daga jinsin ku, kuma (Ya sanya) daga dabbobi maza da mata, Yana halitta ku a cikin su, wani abu bai zama kamar tamkar Sa ba, kuma Shi ne Mai ji Mai gani.''** (Quran 42:11)

Don haka, aikin halitta sakamakon sifar Allah ne ta kasancewa me yin halitta. Allah ya kwatanta kanshi da mai yin halitta/ mahalicci a cikin ayoyin Qur'ani masu yawa domin jaddadawa mutane cewa komai nashi ne shi kadai.

[15] wannan shi ma yarda ce ta hindu da ya shafi gaskiyar daukaka, Brahman. A littafi na qarshe na goma (10th) na Riogveda: a cikin waqa na ''mutum na duniya'' (PURUSASUKTA) sun ce an halicci duniya ne daga bangarorin jiki na wani mutum na duniya shi kadai kawai(PURUSA) lokacin da aka kona jikin shi aka babballa shi a wajen sadaukarwa ta primordial. Yankunan hudu sun fito daga jikin shi. Fada (Brahman) daga bakin shi, Jarumi (Rajanya) daga hannayen shi, Bakauye (Vaisya) daga cinyoyin shi, Bawa (Sudra) daga kafafuwan shi (SABON KUNDINNSANI NA BRITANNICA, mujalladi na 20. Shafi na 531.

((اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ)) (٣٩:٦٢)

**''Allah shi ne mahaliccin dukkan wani abu, kuma shine wakilin da kowa ya dogara akai''** (Quran 39: 62)

((وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ)) (٣٧:٩٦)

**"Allah ne ya halicce ku duka da duk abinda kuke aikatawa''** (Quran 37: 96)

Ya kamata mutum ya qudurce cewa babu abinda zai iya faruwa a doron qasa ba tare da yardar Allah ba, don neman tsari daga dukkan mugun abu, ko neman samun abu mai kyau daga wani waje da ba Allah ba babban kuskure ne. Saboda jahilci, mutane da yawa suna kokarin gujema masifa kuma suna neman samun sa'a ta hanyoyi na tsibbu, laya, aiki da duba taurari, aiki na fada ma mutum abinda zai faru

dashi ta hanyar duba tafin hannun sa da sauransu. Sakamakon haka, a cikin Qur'ani surah al falaq, Allah yana sanar wa mutane su nemi tsarin Allah daga masifu/sharri:

**((قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ * مِن شَرِّ مَا خَلَقَ * وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ))** (١١٣: ١-٣)

**"kace ina neman tsarin ubangijin asuba daga sharrin abinda ya halitta."** (Qur'an 113:1-2)

Allah, ubangiji madaukaki ba mai sharri ba ne, mai alkhairi ne . ya halicci duniyar da mutane zasu iya sharri ko alherin da ya basu daman aikatawa, duk da haka babu wani abu mai kyau ko mara kyau da zai iya faruwa sai da yardar Allah. Shi yasa neman taimako ko tsari a wajen wasu ba Allah ba aikin banza ne.

**((مَا أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ))** (٦٤:١١)

**"Babu wata masifa da za ta samu sai da izinin Allah"** (Qur'an 64:11)

Annabin Allah na karshe , Muhammad (tsira da amincin Allah su tabbata agare shi), yayi karin bayani akan wannan ra'ayi, yana cewa "ku sani cewa da ace dukkan mutane zasu hadu domin su taimake ka, baza su iya yin komai ba sai dai abinda Allah ya riga ya rubuta a gareka, haka nan, idan dukkan mutane sun hadu domin su cuce ka, ba za su iya yima komai ba sai dai iya abinda Allah ya rubuta zai sameka."[16]

## Mai Jin Kai, Mai Gafartawa

A yayin halittar dan adam, halayen Allah na yafiya/gafartawa, jinkai, kyan zuciya/alheri su na bayyana. Mutane an halicce su akan abu mai kyau, tsarkakakke da kuma sanin abu mai kyau da mara kyau. Allah madaukakin sarki ya halicci mutane da sha'awa, kuma ya hore masu iya danne sha'awarsu a bisa tafarkin tsarin shari'ar Allah ko kuma su biye ma sha'awar su suna sane. Allah ya halicci mutane da sanin zasu saba mashi. Saboda haka, Allah ya koyama mutane, ya fara daga annabi adamu yadda zasu tuba kuma su tsarkake kansu daga zunubai. Adamu da Hauwa'u sune abin koyi ga sauran mutane.

[16] Abbas ya ruwaito kuma at-tirmithee ya tattara kuma an inganta shi a saheeh sunan at-Tirmithee. Mujalladi na 2. Shafuka na 308-9. Lamba ta 2043.

Sun manta da umarnin Allah , kuma shaidan yayi wasa da hankalinsu a bisa sha'awar su. Bayan sun sa6a ma Allah, sai suka koma a gareshi suna masu tuba. Siffar Allah ta cikakkiyar yafiya/gafara da rahama mara iyaka suna bayyana a yadda mutane suke sa6on Allah kuma su koma su nemi gafarar sa. Annabi na karshe tsira da amincin Allah su tabbata a gareshi ya sanarwa mabiyan shi wannan gaskiyar,yana cewa " idan baku yi sa6o kun koma ga Allah kuna neman gafarar sa ba, da ya maye gurbin ku, ya chanza ku da wasu mutanen da zasu sa6a masa Kuma su nemi gafarar sa kuma ya yafe masu" [17] kowace daya daga cikin surori dari da goma sha hudu na Qur'ani banda guda daya sun fara da addu'ar "da sunan Allah , mai Rahama , mai jinkai" siffofin Allah na jinkai da gafara an kwarzanta su don karfafa wa mutane kada su yanke kauna da Rahamar Allah. Duk girman zunubin dan adam, Allah zai iya gafarta mashi idan ya koma ga Allah yana mai tuba na gaskiya. Manzon Allah (tsira da amincin Allah su tabbata a gareshi) yana cewa " lokacin da Allah ya halicci duniya, ya wajabta wa kanshi , ya rubuta a takarda wadda ya ajiye da kanshi – Jinkai na ya maye gurbin fushi na " [18]

haka kuma an ruwaito shi Annabi tsira da amincin Allah su tabbata a gareshi yana cewa "Allah ya halicci jinkai da bangarori dari, sai ya saukar da bangare daya akan aljanu, da mutane da sauran halittu masu rai . daga bangare dayan nan ne suke son junansu, suke kyautata wa junan su, kuma hatta dabbobi dashi ne suke kula da 'ya 'yan su da soyayya.

[17] sahih muslim, mujalladi na 4. Shafuka na 1435-6. Lamba ta 6621. Aboo Ayyoob al-Ansaaree ya ruwaito.

[18] sahih muslim, mujalladi na 4.shafi na 1437. Lamba ta 6628. Aboo Hurayrah ya ruwaito.

Allah ya tanadi sauran bangarori chasa'in da tara ga bayinsa na gaskiya a ranar tashin alqiyama" [19] Da Allah yaso da ya halicci mutane akan rashin yimai sa6o ,kaman yadda mala'iku suke. Amma ba hakan yaso ba, domin ya riga ya halicci mala'iku. An halicci mutane da iya yin kuskure , sannan idan sun gane kuskuren su, su nemi gafarar ubangiji. Siffofin Allah na jinkai da gafara sun bayyana.

**Mafi Girman Adalci**

A wajen hukunci da za ayi wa ‘yan adam a qarshen rayuwar duniya, Siffofin Allah na kasancewar shi mafi girman maiAdalci suna bayyana. A bisa sanin shi mara iyaka, Allah zai iya halittar dukkan yan Adam da zasu Rayu a duniya kuma a take ya sa wasu a aljanna sauran kuma yasa su a wuta. Kafin Allah ya halicci mutane, ya san irin zabin da zasuyi a rayuwar duniya, da tanadin da zai yi masu, da dama da zai basu, da kuma a wane yanayin imani ko rashin sa zasu mutu. Saboda haka ta wani bangare za a iya cewa wasu mutanen an halice su ne domin aljanna wasu kuma domin wuta. “Aishah, matar Annabi Muhammad (tsira da aminchin Allah su kara tabbata a gare shi) ta ruwaito Annabi S.A.W yana cewa “ Baku san cewa Allah ya halicci aljanna da wuta ba,kuma ya halicci mazauna cikin kowannen su?” [20] Da ache nan take Allah ya sanya wadanda ya tanadar ma aljanna a aljannar, ba za su yi tambaya a game da tsarin Allah ba.

[19] Ibid..mujalladi na 4. Shafi na 1437. Lamba ta 6631. Aboo Hurayrah ya ruwaito.

[20] Ibid..mujalladi na 1400. Lamba ta 6435.

Wadanda suke aljanna zasu amince da farin ciki da dawwamammiyar rayuwa ta ni’ima kuma su kasance masu godiya da ba a sa su a wuta ba. Amma wadanda nan take za asa su a wuta za su tambayi dalilin da yasa haka, za suji ba ayi masu adalci ba saboda rashin sanin abinda za suyi da ache sun rayu a duniya. Wadanda suke wuta zasu yi tayin gaddama ba kakkautawa cewa da an basu dama sun yi rayuwar su a duniya da sunyi imani kuma sun yi aiki mai kyau. Saboda haka Allah ya ba mutane daman yin rayuwar su a duniya, su yi zabin su yadda suke so, domin duk wanda ya shiga wuta, ya san shi ya zabi wutar da kanshi. Zasu gane jinkan ubangiji a rayuwar su kuma su amince da zunuban su wajen kin bin dokokin shi da shiriyar shi. Kuma zasu yarda da hukuncin shi kuma su yarda ya yi masu adalci ba zasu zarge shi ba. Don haka zasu roqi a basu wata damar don su aikata alkhair a duniya. Kamar yadda yake cewa a surah as-sajdah ta Qur’ani:

**وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الْمُجْرِمُونَ نَاكِسُو رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَا أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَارْجِعْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ))** (٣٢:١٢)

**"Inda zaku iya ganin lokacin da masu sabo zasu rusuna a wajen Allah , suna cewa ya Allah, yanzu mun gani munji, don haka ka maida mu duniya za muyi ayyuka nagari. Haqiqah yanzu mun yarda da gaske"** (Qur'an 32:12)

Duk da haka, da Allah zai dawo dasu duniya , saboda sun manta abinda suka gani a wuta haka zasu sake zaban sharri kuma su sake kasancewa a wuta kamar da. Allah yayi magana akan haka a surah Al an'aam.

**((بَلْ بَدَا لَهُم مَّا كَانُوا يُخْفُونَ مِن قَبْلُ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ))** (٦:٢٨)

**"A'aha, abin da suka kasance suna boyewa daga gabani, ya bayyana agare su. Kuma da an mayar da su, lalle da sun koma ga abin da aka hana su daga barin sa. Kuma lalle ne su , hakika makaryata ne,''** (Qur'an 6:28)

**Soyayyar Ubangiji**

Soyayyar Allah tana bayyana ne a wanzuwar halttu/mutane ,ko mai bin Allah ko kafiri, don jin dadin rayuwa ko da na kankanin lokaci ne. Kuma ana fahimtar haka a wajen halittar aljanna domin wanda suka zabi yin aiki nagari a maimakon aiki mara kyau. Allah yana fada a Qur'ani cewa yana son masu aikata alheri (5:13), masu adalci (5:42), masu taqawa (9:4), masu haquri (3:146), masu dogaro ga Allah (3:159), masu yawan tuba ga Allah da masu tsarkake kansu (2:222). Duk da haka, shine ya bayyana wa mutane ta hanyar littattafai masu tsarki da kuma Annabawa abinda yake da kyau,adalci da taqawa. Saboda haka wadanda suka bi annabawa sune mafi soyuwa a wajen Allah. A cikin surah Aal-imran, Allah ya umarci Annabi Muhammad (tsira da amincin Allah su kara tabbata a gareshi)da Ya cema mummunai wannan:

**((إن كُنتُمْ تُحِبُّونَ اللَّهَ فَاتَّبِعُونِي يُحْبِبْكُمُ اللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ))** (٣:٣١)

(ka ce): **"Idan kun kasance kuna son Allah, toh ku bi ni, Allah ya so ku, kuma ya gafarta muku zunuban ku. Kuma Allah mai gafara ne, mai jin kai''** (Qur'an 3: 31)

Ya kamata a bi annabawa, ba wai akan wajiban ayyuka kadai ba, har ma a wajen himmar su ta yin aikin bauta na sa kai. Soyayyar Allah ta na bayyana a rahamarsa da albarkarsa da yake ba wa  wadanda suka chanchanta da wadanda ma basu chanchanta ba. Amma yafi bayyana a yadda yake a shirye wajen gafarta wa duk wanda ya koma gareshi da tuba na gaskiya. Daga halittar Adamu da Hauwa'u, an basu tuba domin a goge zunuban su domin ya zama abin koyi ga dukkan mutane da za su biyo bayan su zuwa duniya. Duk girman zunubi da dan adam zai aikata, kofar tuba tana nan bude har ranar tashin alqiyama.  Anas ya ruwaito cewa Annabi (tsira da amincin Allah su kara tabbata a gareshi) yana cewa:  "Allah madaukakin sarki, ya ce: ya kai dan adam, matuqar ka neme ni kuma ka tambayi abu a wajena zan gafarta ma abun da ka aikata. Kuma ban damu ba. Ya kai dan adam da zunuban ka zasu kai har zuwa gajimari, kuma ka nemi gafara ta zan gafarta maka. Ya kai dan adam da za ka zo gareni da zunubai kusan girman duniya kuma ka iso gareni ba tare da kayi shirka ba, zan baka kwatankwacin haka na gafara.[21]

[21] Tirmithee ya tattaro kuma an inganta shi a saheeh sunan al-Tirmithee mujalladi na 3, shafi na 175-6. Lamba ta 2805.

## Albarka irin ta Ubangiji

Toh amma fa 'yan aljanna, ba wai za su shiga aljannar ne kawai sabo da kyawawan ayyukan  su ba. Albarkar ko alherin Allah ne kawai zai shigar da su cikinta. dangane da hakane ma Annabin Allah (SAW) yace ' ku yi kokarin aikata aikin lada gwargwadon iyawar ku, kuma ku fahimci cewa babu wani daga cikin ku da zai shiga aljanna saboda ayyukan shi kadai''sahabbai suka ce: ya ma'aikin Allah har da kai ma? Akan haka sai ya ce: ''har da ni ma, sai dai idan Allah ya lullube ni da rahamar sad a falalar sa.*"[22].*[1]  kuma ka riqe a zuciyar ka cewa aikin da Allah ya fi so shine aikin da aka dawwama ana yin shi komai kankantar shi'' [23] duk da haka, alherin Allah ba abin sabani ba ne, ya kunshi imani na gaskiya da ayyuka na kwarai. A surah an'aam, Allah yana cewa:

**((مَن جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا وَمَن جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ))** (٦:١٦٠)

**"Wanda ya zo da kyakkyawan aiki guda, toh, yana da goma din misalan sa. Kuma wanda ya zo da mugun aiki guda, to, ba za a saka masa ba face da misalign sa. Kuma sub a a zaluntar su."** (Qur'an 6:160)

Allah ba zai tsaurara wa halitta akan sai sun bi tsauraran dokoki ba, babu wani wanda nauyin kyawawan ayyukan shi ya isa ya rinjayi nauyin kura kuran shi. Hakanan kuma Allah ya na samar da albarkar sat a hanyar ru6anya ladan kyawawan ayyuka, sa'annan kuma a bar munanan ayyuka a yadda suke.

[22] sahih muslim, mujalladi na 4. Shafi na 1473. Lamba na 6765. Aboo Hurayrah ya ruwaito.

[23] sahih muslim, mujalladi na 4. Shafuka na 1473-4. Lamba na 6770. Aa'ishah ta ruwaito.

Ta dalilin albarkar ubangiji ne kawai mumini na gaskiya zai shiga aljannah. To amma fa hakan ba yana nufin kyawawan ayyuka basu da amfani bane. Kyawawan ayyuka suna taka muhimmiyyar rawa wajen shigan bawa aljannah. Toh amma basu ba ne hujjar shigar mutum aljannah. Albarkun Allah sun riga mamaye su.

Sakamakon haka, halittar mutane da Allah ya yi da kurakuran da suke aikatawa da kuma kyawawan ayyukan su duk yanayi ne na bayyanar da sifofin Allah na tausayi da gafara, sannan kuma sifa ce ta adalci da sifar sat a albarka.

Bai kamata dan adam yace shi sai ya san dalilin da yasa Allah ya zabi bayyana sifofin sa ta wannan hanyar ba. Toh, amma za a iya dauka cewa wannan itace hanya mafi kyau saboda Allah ya bayyana kan sa da cewa shi ne mafi hikima kuma mafi sani. 'yan adam na iya fahimtar abin da Allah ya zabi ya bayyana musu ne kadai.

**((وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِّنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ))** (٢:٢٥٥)

**"kuma ba sa iya sanin wani abu cikin iliminsa sai abin da Ya ga dama." (**Qur'an 2:255)

Saboda haka, mutane kada suyi kokarin kwatanta kansu da Allah, idan Allah ya fadawa dan adam dalilin da yasa yayi sha'awar yin wani abu, bai kamata agare su

suce meye dalilin da yasa ya yanke shawarar yin hakan ba. Irin wadannan tambayoyi basu da iyaka kuma sun fi karfin tunanin dan Adam. ‘yan adam su ne za a tambaya a ranar sakamako game da ayyukan su da niyyoyin su ba Allah ko ayyukan shi ba. A cikin suratul al-ambiyaa Allah ya yi bayani a kan wannan bigiren:

**((لَا يُسْئَلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْئَلُونَ))** (٢١:٢٣)

**‘’Bã a tambayar Sa ga abin da Yake aikatãwa, alhãli kuwa sũ anã tambayarsu.’’** (Qur’an 21:23)

Dangane da wannan, Ibn Abbaas ya ruwaito Annabi Muhammad (tsira da amincin Allah su tabbata agare shi) yana cewa, "Kuyi tunani a kan yaya halittar AIlah take?, amma kada kuyi tunani game da yaya Allah yake."[24][1] Yin tunani akan lalle yaya Allah yake, shine tunani akan abu mara iyaka. Kuma kamar yadda hankali ke birgewa lokacin da yake tunani akan iyakokin duniya da taurari a cikin sararin samaniya, zai zama mafi rikici da wahala yayin da hankali yake kokari ya fahimci abubuwan da ba a ma halicce su. Annabi in yayi gargadin cewa sojojin shaidan za su nemi shigar da rudani a cikin zukatan muminai ta hanyar kawo wasu tambayoyin da baza a iya amsawa game da Allah ba, Aboo Hurairah ya ruwaito cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi yace, ‘’shaidan zai iya zuwa muku da tambaya: wanene ya halicci wannan da wanchan? Kai har sai yayi tambaya: wanene ya halicci ubangijin ku? Idan yazo ga haka , ya kamata mutum ya nemi tsari ga Allah yace: na tabbatar da imani na ga Allah da annabawan sa [25] sannan mutum ya guji irin wannan tunanin.. *[26]*

[24] AbooNu'aiym ne yatattara a cikin al-Hilyah kuma Albaanee ya ingantashi a cikin Silsilah al-Ahaadeeth a-Saheehah, mujalladi na. 4. Shafi na 12. Lamba ta 1788. Hakanan akwai irin wannan ruwayar daga Ibn Umar wacce aɗ-Ɗabaraanee yatattara ta a cikin al-Awsaɗshi da al-Bayhaqee shi kuma a cikin Shu'ab al-Eemaan.

[25] sahih muslim. Mujalladi na 1. Shafi na 77. Lambobi na 242& 243.

[26][1] Ibid., mujalladi na 1, shafi na 77. Lamba ta 244 da  Sahih Al-Bukhari, mujalladi na 4. Shafi na 320 .lamba ta  496.

**Me Yasa Allah Ya Halicci 'Yan Adam?**

DAGA HANKALI DA FAHIMTA IRIN TA ƊAN ADAM, TAMBAYAR "Me yasa Allah ya halicci mutum?" yana nufin "Da wane dalili aka halicci mutum?" a saƙon annabta na karshe, an amsa wannan tambayar ba tare da wani shakku ba. Allah ne ya fara sanar da mutane cewa an haifi kowane ɗan adam yana me ɗauke da sanin Allah a ƙwaƙwalwarshi.  A Surar al-A'araf: Allah yace:

**((وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِن بَنِي آدَمَ مِن ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ قَالُوا بَلَىٰ شَهِدْنَا أَن تَقُولُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّا كُنَّا عَنْ هَٰذَا غَافِلِينَ * أَوْ تَقُولُوا إِنَّمَا أَشْرَكَ آبَاؤُنَا مِن قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّن بَعْدِهِمْ أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ الْمُبْطِلُونَ))** (١٧٣:٧-١٧٢)

**''Kuma a lokacin da ubangijin ka ya karbi alkawari daga dan adam, daga bayayyakin su, a zuriyar su, kuma ya shaidar das u akan rayukan su, y ace: shin, ba ni ne ubangijin ku ba?suka ce:''na'am! Mun yi shaida! (yace): kada ku ce a ranar kiyama: lalle ne mu, daga wannan, gafalallu ne. ko kuwa ku ce:'abin sani kawai, ubannin mu suka yi shirki daga farko. Kuma mu mun kasance zuriya daga bayan su. Shin fa, kana halaka mu, saboda abin da masu batawa suka aikata?"**
(Qur'an  7:172-3)

Annabi tsira da amincin Allah su tabbata agare shi ya bayyana cewa lokacin da Allah ya halicci Annabi Adam, Allah ya shirya yarjejeniya dashi a wani wuri da ake kira Na'aman a ranar 9th ga watan 12, sannan daga jikin Adam din Allah ya ciro dukkan zuriyar sa wato halittun bil adama  kenan tun daga farko har zuwa karshen duniya, al'umma bayan al'umma ya baza su a gaban sa don suma kowa ya dauki alqawari. Yayi Magana da su gaba da gaba, yana mai tabbatar musu da cewa shine ubangijinsu. Sakamakon haka, kowanne mutum yana da alhakin imani da Allah, wannan alqawarin an tabbatar dashi cikin kowane rai. Ya dogara ne da wannan

imani da aka Haifa cewa Allah ya bayyana dalilin halittar dan adam a cikin surah ath-zhariyat:

((وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ)) (٥١:٥٦)

**"Kuma Ban halitta aljannu[2] da mutãne ba sai dõmin su bauta Mini**" (Qur'an 51:56)

Don haka babban dalilin da ya sa aka halicci dan adam shine bautar Allah. Toh amma madaukakin sarki bashi da bukatar bautar da mutum zai yi gareshi, bai halicce mutane ba wai domin ya na da bukatuwa gare su dasu bauta mishi.

[27] wanda aka sani da ranar arafa

[28]Ahmad ya tattara kuma an inganta shi a silsilah al-Ahaadeeth as-saheehah. Mujalladi na 4, shafi na 158, lamba ta 1623.

{29}Aljannu wani aji ne nahalittu wanda ba'a ganinsu, Allah ya haliccesu da wuta. Allah yabasu 'yancin zabi, kamar yadda ya ba mutane. Sanadiyar haka, wasu daga cikinsu salihan muminai ne wasu kuma mugayen kafirai ne. Masu kyawun halayen cikin su ana kiransu aljanu. Mugayen cikin su ana kankiran su da shaiɗanun, aljannu. da dai sauransu.

Idan ba wani mutum daya bauta ma Allah, hakan ba zai rage masa daukaka ba ta kowace hanya, kuma idan duk 'yan adam suka yi masa sujada bazai kara masa daukaka ba ta kowace fuska. Allah gwani ne, shi kadai ya wanzu ba tare da wata bukata ba. Duk halittu su ne suke da bukatuwa gare shi. Sakamakon haka mutane ne ke bukatar su bauta wa Allah.

## Ma'anar Ibadah

Domin fahimtar dalilin da yasa mutum yake bukatar bautawa Allah, dole ne mutum ya fara fahimtar abinda ake nufi da Kalmar 'bauta'. Kalmar ingilishi worship- bauta

ta fito ne daga tsohon turanci weorthscipe ma’anar girmamawa. Sakamakon haka, ma’anar bauta a cikin harshen ingilishi itace aiwatar da ayyukan ibada don girmama allantaka [30] .dangane da wannan ma’anar an umarci mutum da ya godewa Allah ta hanyar girmama shi. A cikin surar Nasr, Allah yana cewa**:**

**((فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ))** (١١٠:٣)

**“To, ka yi tasbihi game da gõdewaUbangijin ka” (**QUR’AN  110:3)

Wajen daukaka Allah, Ɗan Adam ya kasance kamar sauran halittu wajen daukaka Mahaliccin su a ɗabi'ance. Allah ya yi bayani game da wannan lamarin a cikin surori da dama a cikin Alkur'ani. Misali, a cikin Suratul al-Israa, Allah yana cewa:

[30] living Webster encyclopedic dictionary. Shafi na 1148.

**((تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبْعُ وَٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ وَإِن مِّن شَىْءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمْدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفْقَهُونَ تَسْبِيحَهُمْ))** (١٧:٤٤)

**“Sammai bakwai da kasa da wanda yake a cikin su suna yi masa tasbihi.kuma babu wani abu face yana tasbihi game da gode masa, kuma amma ba ku fahimtar tasbihin su. Lalle ne shi, ya kasance mai hakuri ne, mai gafara.” (**Surah 17:44)

Duk da haka, a cikin larabci, yaren annabin karshe ana kiran bauta ibadah, wacce ke da alaka da Kalmar abd, ma’ana ‘bawa’. Bawa shi ne wanda ake sa ran yayi duk wani abin da ubangidan sa yake so. Adalilin haka ne, ibadah bisa ga wahayi na karshe, na nufin mika wuya ga Allah’ wannan shine asalin sakon dukkan annabawan da Allah ya aiko zuwa ga ‘yan adam. Misali, wannan fahimta ta bauta itace Annabi Isa (A,S) ya bayyana a cikin injila a cewar Matta, 7:21, ‘’babu daya daga cikin wadanda suke kirana ‘ubangiji’ da zai shiga mulkin Allah sai wanda ya aikata nufin ubana na sama’’ ya kamata a sani cewa wannan aya tana nufin abinda Allah yake so mutane suyi ake nufi, ba abinda Allah ya yarda mutane su yi ba. Domin babu abinda ke faruwa a cikin halitta ba tare da nufin Allah ba. Nufin Allah yana cikin dokokin da Allah ya saukar

31[ an siffanta tsawa da yima Allah tasbihi a 13:13 rana da dare a 21:20 da kuma duwatsu a 38:18

Wanda annabawa suka koyar da mabiyan su. Sakamakon haka, yin biyayya ga dokar Allah shine ginshikin bauta. A wannan ma'anar, daukaka Allah ta zama ibada yayin da mutane suka zabi yin biyayya ga umurnin Allah game da daukaka shi.

**Bukatuwar Yin Ibadah**

Me yasa mutane suke buƙatar yin bauta ga Allah da ɗaukaka Allah ta hanyar yin biyayya da dokokin da Allah ya saukar? Domin yin biyayya ga dokar Allah itace mabudin nasara a rayuwar duniya da lahira. An halicci mutane na farko, Annabi Adamu da Hauwa'u a cikin aljanna sannan daga baya aka sakko da su nan Duniyar daga aljanna saboda saɓawa dokar Allah. Hanya guda daya da 'yan Adam za su yi su koma aljannar itace kawai hanyar biyayya, ga dokokin Allah. Annabi Isah (A.S), an ruwaito a cikin injila bisa ga littafin matiyu cewa ya sanya yin biyayya ga dokokin Allahntaka a matsayin mabudin aljanna: sai ga wani daga cikin almajiran shi yazo ya ce masa, ya kai malami na kwarai, wane aiki ne mai kyau zan yi domin in samu aljannah madawwamiya? Sai Annabi isah ya ce masa: me yasa kuke kirana da na kwarai? Ba wanda ya isa akira shi na kwarai sai ubangiji, shi ne Allah. Amma idan ka na so ka shiga aljannah madawwamiya toh ka kiyaye dokokin sa [32]. Har ila yau, a cikin Matta 5:19, an ruwaito Annabi Isah ya na cewa mutum ya dage sossai kan bin dokokin Allah, yana kuma cewa. ''duk wanda ya karya daya daga cikin mafi kankanta cikin wadannan dokokin, ya kuma koyar da mutane haka, za a kira shi mafi kankanta a cikin mulkin sama: amma duk wanda ya yi kuma ya koyar da su, za a kira shi mai girma a cikin mulkin sama.

[32] Mathew 19:16-17 (RSV)

Dokokin Allah su ne cikakkun jagora ga dan Adam a kowane fanni na rayuwa, su suke ayyana daidai da rashin daidai agare su kuma sun a ba wa dan adam cikakken tsarin mulkin dukkan al'amuran su. Mahalicci shi kadai ya san abinda ked a amfani ga halittun sad a abin da bai da amfani, dokokin Allahntaka sun a umurni da hani

da umarni da ayyuka daban daban da abubuwa don kare ruhin dan adam, jikin dan adam da zamantakewar mutane daga cutuwa don yin umarni ga ‘yan adam don cika ikon su ta hanyar rayuwa ta adalci, su na bukatar bauta wa Allah ta hanyar yin biyayya ga dokokin sa.

**Zikiri ko Ambaton Allah**

Gabaki daya nau’uka na ibadah da ke kunshe a cikin shari’ah an tsara su ne don taimaka wa mutane su dinga tunawa da Allah. Abu ne na dabi’a ga dan Adam wani lokaci in ya manta da abu mafi muhimmanci abubuwa agare shi. ‘yan adam sau da yawa su kan shagala cikin biyan bukatun sun a zahiri har su manta da bukatun su na badini. An wajabta yin sallah maktubah da sauran ibadu a tsararrun lokatai don mumini ya dinga yawan tunawa da kuma ambaton Allah. Tunawa da Allah yana cudanya da bukatu na ruhaniya tare da bukatu na abin duniya a kowace rana. Misali bukatar yau da kullum ta ci, aiki da bacci tana da alaka da bukata ta yau da kullum don sabunta alaqar mutum da Allah. Dangane da ibadar sallah a matsayin tunawa da Allah, Allah ya fada a cikin Qur’ani a cikin suratu Taahaa:

((إِنَّنِى أَنَا ٱللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَٱعْبُدْنِى وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكْرِى)) (٢٠:١٤)

**“Lalle, Nĩ Ni ne Allah. Bãbu abin bautawa fãce Ni. Sai ka bauta Mini, kuma ka tsayar da salla dõmin tuna Ni.” (**Surah 20:14)

Dangane da azumi kuwa, Allah yafada a cikin surar al-Baqarah:

((يَاأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ)) (٢:١٨٣)

**“Yã ku waɗanda suka yi ĩmãni! An wajabta azumi a kan ku kamar yadda aka wajabta shi a kan waɗanda suke daga gabãnin ku, tsammãnin ku, zã ku yi taƙawa” (**Surah 2:183)

Ana karfafa muminai dasu yi ta yin zikirin ubangiji gwargwadon iyawar su. Yin komai na rayuwa gwargwadon iko abu ne da shari’a ta ginu a kanshi. Amman banda zikiri, anan kuma ba a cewa zikirin ubangiji yayi yawa bukatar musulmi koda yake, daidaituwa a kowane fanni na rayuwa ko abu ko na ruhaniya gaba daya ana karfafa

su cikin shari’ar Allah, an kebance wani abu game da ambaton Allah. Bugu da kari a cikin surah Ahzab, Allah ya umarci muminai da su yawaita yin zikirin Allah gwargwadon iko.

((يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا ٱذْكُرُوا ٱللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا)) (٣٣:٤١)

**"Ya ku waɗanda su ka yi īmãni! Ku ambaci Allah, ambata mai yawa."** (Surah 33:41)

Ana karfafa cewa ayi Zikirin Ubangiji, saboda ana yawan aikata zunubi idan an mance da Allah.

Mugun tunani kan sami gindin zama idan zuciyar mutum ta mance da Allah. Sakamakon haka, rundunonin Shaidan sukan mamaye mutane tare da janyo tunani mara ma'ana da kuma manta Allah a zuciya. Da zarar an manta Allah, cikin son zuciya mutane zasu shiga aikata miyagun abubuwa. Bayanan wannan lamarin sunzo a cikin Alƙur'ani, surah Mujaadalah kamar haka:

((ٱسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمْ ذِكْرَ ٱللَّهِ أُولَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱلشَّيْطَٰنِ أَلَا إِنَّ حِزْبَ ٱلشَّيْطَٰنِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ)) (٥٨:١٩)

**"Shaiɗan ya rinjaya a kansu, sai ya mantar da su ambaton Allah, waɗannan ƙungiyar Shaiɗan ne. To, lalle ƙungiyar Shaiɗan, sũ ne mãsu hasãra."** (Surah 58:19)

Ta hanyar dokokin shi Allah, ya haramta abubuwan maye da caca, saboda suna sa mutane su mance da mahaliccinsu. Sannu a hankali zuciyar mutum da jikin sa suke sabawa da shan kwayoyi da caca. Da zarar kuma an kamu an saba da yi   sai su zamanto suna jagorantar mutum zuwa kowane nau'I na rashawa da tashin hankali da saɓon Allah. Allah ya na cewa a cikin surah al-Maa'idah:

((إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيْنَكُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ فِى ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَعَنِ ٱلصَّلَوٰةِ فَهَلْ أَنتُم مُّنتَهُونَ)) (٥:٩١)

**"Abin sani kawaĩ Shaiɗan yanã nufin ya aukar da adãwa da ƙeta a tsakãninku, a cikin giya da cãca, kuma ya kange ku daga ambaton Allah, kuma daga sallah. Toh, shin, ku masu hanuwa ne?**" (Surah 5:91)

Sakamakon haka, Dan Adam nada bukatar tunawa da Allah domin samun tsira da daukaka. Kowane dan Adam nada lokuta na rauni da yake kasancewa cikin Sabon Allah. In har babu hanyar tunawa da Allah sai yayi Zurfi cikin aikata barna. Amma wadanda suke bin dokokin Shari'ah zasu kansance cikin tunawa da Allah, hakan zai basu damar tuba da gyara Kurakuransu. A cikin al'Qur'ani mai tsarki, Surah Aal imraan Allah yace:

وَالَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً أَوْ ظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللَّهَ فَاسْتَغْفَرُوا لِذُنُوبِهِمْ )) (٣:١٣٥)

**"kuma wadanda suke idan suka aikata wata alfasha ko suka zalunci kan su sai su tuna da Allah, saboda su nemi gafarar zunuban su ga Allah."** (Qur'an 3: 135)

**Addinin Musulunci:**

Cikakken tsarin bauta da dan Adam ke da shi a yau shine tsarin da addinin musulunci yazo da shi. Ma'anar Kalmar "islam - musulunci" itace Sadaukarwa ga dokokin Allah. Duk dayake ana ambatar cewa shine na uku daga cikin addinan da suke kadaita Allah, addinin musulunci ba sabon addini bane, shine addinin da annabawa gabadayansu suka kawowa yan Adam.

Musulunci shine addinin Annabi Adam, Annabi Ibrahim. Annabi Musa da Annabi Isa. Allah Ya ambaci haka a cikin Al-Qur'ani inda yake cewa game da Annabi Ibrahim:

(مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ)) (٣:٦٧)

**"Ibrahima bai kasance bayahude ba, kuma bai kasance banasare ba, amma ya kasance mai karkata zuwa ga gaskiya, mai sallamawa, kuma bai kasance daga masu shirka ba"** (Qur'an 3:67)

Tunda Allah daya ne, kuma mutane ma jinsin su daya ne, haka kuma addinin da Allah Ya wajabtawa yan Adam Shima daya ne. Bai kayyade wani addini ga yahudawa ba su kadai, wani ga Indiyawa su kadai ba, Sannan wani addinin don nasara su kadai ba. Bukatun 'yan Adam game da Ibada da zamantakewa iri daye ne kuma dabi'ar dan Adam bata canza ba tun halittar namijim farko da macen farko. Sakamakon haka babu wani Karbabben addini a wurin Allah sai addinin musulunci. Allah Ya bayyana haka a cikin Surah Aal- Imraan:

إِنَّ الدِّينَ عِندَ اللَّهِ الْإِسْلَامُ (٣:١٩)

**"Lalle ne, addini a wurin Allah shi ne musulunci"** (Qur'an 3:19)

((وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلَامِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ)) (٣:٨٥)

**"kuma wanda ya nemi wanin musulunci ya zama addini, toh, ba za a karba daga gare shi ba, kuma shi a lahira yana daga cikin masu hasara."** (Qur'an 3:85)

**Kowane Aiki Ibadah Ne:**

A tsarin addinin musulunci, duk abinda dan Adam ya aikata yana iya zama Ibada. Hasali ma Allah Ya umurci masu Imani su sadaukar da rayawarsu gare shi. A cikin Suratul An'am Allah yace:

((قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ)) (٦:١٦٢)

**"kace! Lalle ne salla ta, da baikona, da rayuwa ta, da mutuwa ta, na Allah ne Ubangijin talikai."** (Qur'an 6:162)

Amma, domin Sadaukarwar ta zama karbabbiya wajen Allah, kowance aiki sai ya cika sharuddai guda biyu.

1: Na farko, Aikin ya kasance anyi shi ne domin neman yardar Allah Shi kadai ba don neman suna ko neman yabo daga wajen mutane ba. Dole mumini yasa takawa cikin aikin domin tabbatar da cewa wannan aikin ba abinda Allah da mazansa (saw) sukayi hani akai bane. Domin gudanar da wadannan ayyuka na yau da kullum zuwa

ayyukan Ibada, Allah Ya umurci mazonsa Annabi Muhammad (saw) ya koyarda gajerun addu’o’i kafin aikata kowanne irin aiki komai kankantarsa. Mafi karacin addu’a da dan Adam zai iya yi cikin kowanne (yanayi itace fadar Bismillah)

Yanayi itace fadar Bismillah - (Da sunan Allah) Akwai addu’o’i masu yawa na musamman akan kowane yanayi. Misali: yayin sanya sabon tufafi Manzan Allah (saw) ya koyarda mabiyansa cewa:

***’’Allahumma Lakal hamdu Anta Kasautanihi As’aluka min khairihi wa khairi ma suni’a lahu, wa a’udhu bika min Sharrihi wa Sharri ma suni’alahu.’’***

’’Ya Allah, Godiya ta tabbata gare Ka, Kai Ka Suturta ni, Ina rokon Ka amfainin shi da amfanin abinda aka yi domin shi, Ina neman tsarinKa daga sharrin shi da sharrin abinda akayi domin shi.’’[33]

2: Ka’ida ta biyu itace aikin da akayi ya kasance anyi shi akan bin Sunnar Manzan Allah (saw). Dukkan annabawa sun yiwa mabiyansu umurni da su bi koyarwarsu domun su Allah Ya Shiryar dasu. Abinda suka koyar an saukar da shi ne da gaskia. Kuma sai wanda ya bi koyarwar su ya karbi gaskia ne aljanna zata zamo makomarsa. Akan haka ne Annabi Isa (as) aka ruwaito cikin injila ko bible yace “Ni ne hanya, gaskiyar, da rayuwar ba wani mutum zuwa ga Baban face ni.”Haka kuma Abdullahi dan Mas’ud ya fada cewa wataran Manzon Allah (swt) Hadith

33] Sunan Abu Dawud, mujalladi na 3, shafi na 1125.lamba na 4009 kuma an tantance a saheeh sunan Abee Daawood. Mujalladi na 2 shafi na 760, Lamba na 3393

Manzon Allah (saw) yayi masi zane a kasa sai yace; “Wannan itace hanyar Allah, sannan ya zana hanyoyi ta dama da ta hagu a jikin wannan layin kuma yace ‘Wadannan sune hanyoyin bata akankowacce hanya akwai shedanin dake gayyatar mutane su bi ta’” Sannan ya karanta ayar “Kuma lallai wannan ne tafarki Na, yana madaici: sai ku bi shi, kuma kada ku bi wasu hanyoyi, su rarrabu da ku daga hanya

Ta. Wannan ne Allah yayi muku wasiyya da shi, tsammaninku, kuna yin takawa. [34], [35] Saboda haka, karbabbiyar hanyar bautawa Allah ita ce hanyar Annabawa. Kasancewar haka, bidi'a cikin lamurran addini na daga cikin mafi munin ayyuka a wajen Allah. Manzon Allah (tsira da amincin Allah su tabbata agare shi) yace Mafi munin al'amari shine bidi'a cikin addini, duk bidi'a cikin addini la'anan 'na ce, batacciyar bidi'a maijanyo fadawa cikin wuta."[36]

Bidi'a a cikin addini haramun ne kuma Allah baya karba.: Aisha (ra) matar manzon Allah (saw) tace Manzo tsira da aminci su tabbata gareshi yace " Duk wanda ya kirkiro wani abu cikin wannanal'amari namu, da baya ciki, ba za'a karba ba." [37]

Hasali ma saboda bidi'a sakonnin annabawan da suka gabata ya gurbata. Kuma da yawan addinan karya da suka wanzu har zuwa yau sun samo asaline daga ita.

34] soorah al-an'aam [6]: 153

35] Ahmad, an-nasaa'ee da ad-Daarimee suka tattara kuma Ahmad shaakir ya inganta a al-musnad. Mujalladi na 6, shafuka na 89-90 Lamba ta 4142

36] sahih muslim, mujalladi na 2, shafi na 410, Lamba ta 1885.

37] sahih al-bukhari, mujalladi na 3, shafuka na 535-6, Lamba ta 861. Da sahih muslim, mujalladi na 3. Shafi na 931 Lamba ta 4266

Ka'ida da za'a bi domin gujewa bidi'a a cikin addini shine a hana dukkan nau'uka na ibada sai wa'danda Allah Ya wajabta kuma manzonnin Allah na hakika suka isar dasu ga mutane.

**Mafi Daukaka Cikin Halittu**

Wadanda sukayi imani da Allah Shi kadai, ba tare da abokan tarayya ba, kuma suke kyawawan ayyuka, zasu zamo mafi daukaka cikin halittu. Duk da yake ba dan Adam

bane mafi fifiko cikin halittun Allah, yana da damar ya zamo mafi daukaka akan sauran halittun. A cikin al-Qurani' mai girma Suratul Bayyinah, Allah Yana cewa:

((وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَكُم مِّن نَّفْسٍ وَاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ)) (٩٨:٦)

**"Lalle ne wadanda suke yi Imani kuma, suke aikata ayuka na kwarai, wadannan sune mafifita alherin halitta"** (Quran 98:6)

**Mafi Girman Zunubi**

Sabawa munafar halittar mutum shine mafi munin aiki da dan Adam zai aikata. Abdullah ya ruwaito cewa ya tambayi Manzon Allah (saw) wani zunubi ne mafi girma a wajen Allah sai ya amsa da cewa "Yiwa Allah Kishiya, duk da cewar shine Ya Halicce ka"[38] Bautawa wanin Allah "Shirk da larabci" Shine kadai zunubin da ba'a gafartawa. Idan dan Adam ya mutu ba tare da yayi tuba daga zunubansa ba

38] Sahih muslim, mujalladi na 1, shafuka 50-1. Lamba ta 156.

Allah na iya gafarta masa zunuban da yayi amma banda Shirka. Game da haka, Allah Yana cewa cikin Suratun-Nisaai:

إِنَّ اللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَنيُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَاءُ (٤:٤٨)

**"Lalle ne Allah ba ya gafarta a yi shirka game da shi, kuma Yana gafarta abin da yake bayan wannan. Ga wanda ya so"** (Quran 4:48)

Bautawa wasu Sabanin bautawa Allah ya kunshi ba wadannan halittun Siffofin Allah Mahalicci, kowace darika ko addini na yin hakan bisa ga tsarin da suka dauka. Wata karamar kungiya mai fada aji ta karyata cewar akwai Allah. Don neman su gasgata kafircewar su, dole suka bullo da zance mara tushe na cewa wannan duniyar bata da farko. Zancensu bashi da tushe domin kuwa kowane bangare a fadin duniyar nan yana da mafari a tarihance.

39] Hinayana Buddhism (400-250 BC). Na farko kuma mafi tsauri a tsakanin fassarori biyu na Buddhism wanda ya samu bayan mutuwar Gautama Buddha ya furta a fili cewa babu Allah. Jainism a yadda vardhamana ya tsara shima ya tafi akan babu Allah, sai dai 'yantattun rayuka, a koyarwar attain, rashin mutuwa da ilimin komai. A karni na 19 da 20, wasu mutane 'yan Europe

sun yi shelar mutuwar philosophy (falsafa). Falsafa na german, philipp mainlander (1841-1876). Dan Prussian, friedrich Nietzsche (1844-1900). Mutumin faransa, jean paul Sartre (1905-1980) duk sun yin gardama akan rashin samuwar Allah. (kamus na falsafa da addini, shafuka 72,262-3.327 da 508-9)

Don haka tunani mai inganci shine cewar ko'ina a duniya yana da mafari. Sannan tunani mai ma'ana shine a dauka cewar duk abinda yayi sanadin samuwar duniya ba zai taba yiwuwa ya zama wani bangare na duniyar ba ko ya zamo yana da mafari irin na duniyar. Maganar kungiyar da basu yarda da Allah ba, na cewa duniya bata da mafari yana nufin kwayoyin halittar duniya da taurari duka basu da karshe. Wannan kalamai ne na kafirci, inda yake siffar Allah ta kasancewa shine baida karshe an baiwa abinda Allahn Yahalitta. Adadin wadanda basu yarda akwai Allah ba a hakikanin gaskiya kuma a tarihance basu da yawa saboda duk da ikirarin da sukeyi suna da tabbacin cewar akwai Allah. Ma'ana duk da koyarwar gurguzu ta shekara da shekaru akasarin mutanen Rasha da China sun cigaba da yarda cewar akwai Allah. Allah madaukakin Sarki ya bayyana wannan abin al'ajabi cikin Suratul Naml inda yake cewa:

**((وَجَحَدُوا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَا أَنفُسُهُمْ ظُلْمًاوَعُلُوًّا)** (٢٧:١٤)

**"Kuma sukai yi musunsu, alhali rayu kansu sun natsu da su, domin zalunci da girman kai"** (Quran 27:14)

Rayuwa bata da wani ma'ana wajen wadanda basu yarda da Allah ba ko wajen masu son duniya da ya wuce cikar burin su ko sha'awarsu. Saboda haka, abinda suke sha'awa yana zamar masu abinda suke bautawa, abinda sukewa biyayya, suke mika wuya gareshi maimakon Allah shi kadai. A cikin suratul Furqan Allah yana cewa:

**((أَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَإِلَٰهَهُ هَوَاهُ))** (٢٥:٤٣)

**"Shin ka ga wanda ya riki ubangijinsa son zuchiyarsa"** (Qur'an 25:43)

Kiristoci sun baiwa Annabi Isa (AS) siffofin mahalicci, da farko suka maidashi mai dawwama kamar Allah, Sannan suka mai dashi dan Allah. Su Kuma yan addinin Hindu, sunyi imani cewa Ubangiji ya zama mutum shekaru da yawa da suka wuce ta hanyar abinda ake kira 'Avatar' sannan suka raba siffofin Allah tsakanin ababen bautarsu guda uku. Watau Brahma mai yin halitta, Vishnu mai tsarewa da kuma Shiva mai hallakarwa.

**Son Allah:**

Shirka tana iya kasancewa idan dan Adam ya nuna soyayya, yarda da tsoron abin hallitta fiye da Allah. A cikin Suratul Baqara Allah yana cewa:.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ اللَّهِ أَندَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ اللَّهِ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَشَدُّ حُبًّا لِّلَّهِ)) (٢:١٦٥)

**"Kuma akwai da mutane wanda yake rikon kinaye bai cin Allah, suna son su. Kamar son Allah, kuma wadanda suka yi Imani ne mafiya tsananin so ga Allah"** (Quran 2:165)

40] John 1:1&14 da farko akwai Kalmar.kuma kalma ta kasance tare da Allah. Kuma Kalmar ta kasance itace Allah…..kuma Kalmar ta zama jiki kuma ta rayu a cikin mu, cike da alheri da gaskiya (RSV)

Idan ya kasance ana nuna Irin wadannan yanayi ga abin hallitta yana sa yan Adam su ki yiwa Allah biyayyya domin su Kyautatawa wasu mutane daban. Amma, Allah shi kadai ya cancanci Saudakarwar dan Adam gabadaya, don shi kadai ne ya cancanci irin wannan soyyayar da tsoron akan kowa. Anas dan malik ya ruwaito cewa Manzon Allah (saw) yace: "Duk wanda ya kasance yana da wadannan halaye guda uku ya dandani zakin imani: Wanda ke son Allah da Mazonsa fiye da komai, Wanda yake son wani dan Adam tsakanin shi da Allah kawai, da kuma wanda ya tsani komawa kan kifirci bayan Allah Ya kubutar da shi kamar yadda ya tsani a jefa shi cikin wuta."[41]

Dukkan dalilan da ke sa yan Adam su so Junansu ko su so wadansu ababen halitta dalilai ne da zasu sa dan adam yaso Allah fiye da abunda Ya halitta. Dan Adam na son rayuwa da samun nasara kuma baya son mutuwa da rashin nasara. Tunda Allah

ne mai bayar da rayuwa da nasara, shi ya cacanci cikakkiyar soyayya da bauta daga dan adam. Dan adam kuma yana son masu amfanar da shi da kuma taimakon shi idan yana cikin bukata. Tunda duk faida (7:188) da taimako (3:126) daga Allah suke, shi ya cancanci soyayya akan kowa da komai

((وَإِنتَعُدُّوانِعْمَتَ اللَّهِ لَاتُحْصُوهَا) (١٤:٣٤)

**"Kuma idan kun kidaya ni imar Allah ba za ku lissafa taba"** (Qur'an 14:34)

41] Sahih muslim, mujalladi na 1, shafi na 30, Lamba ta 67

Duk da haka, soyayyar da dan Adam ya dace ya yiwa Allah bai dace ta zamo kamar gamagarin soyayyar da ake yiwa wani abin halitta ba kamar yadda soyayyar da dan adam zai yiwa wata dabba bai dace ya zamo irin wadda zai yiwa dan uwan shi dan Adam ba [42], Ya dace soyayyar Allah tafi soyayyar da yan adam zasu yiwa junansu. Muhimman soyayya da dan adam zai yiwa Allah itace cikakkiyar biyayya ga dokokinsa kamar yadda ya zo a cikin suratul Aal-Imran "Idan kun kasance kuna son Allah, to, ku bi ni Allah ya so ku" [43] Soboda a fakaice cikin soyayyar dan Adam ga dan uwanshi akwai biyayya cikin ta, ma'ana, idan masoyi ya bukaci ayi masa wani abu, dan adam zaiyi wannan bukatar gwargwadon soyayyar da yake yiwa wannan masonyi nasa. Son Allah da kaunarSa ya kamata a bayyanar dashi a cikin so da kaunar wadanda Allah Yake so. Baya yiwuwa ace wanda ke son Allah zai iya kin wadanda Allah yake kauna, sannan kuma ya kaunaci wadanda Allah ke ki. Abu Umamah (ra) ya ruwaito manzon Allah (saw) yana cewa: "Wanda yake soyayya don Allah, yake kiyayya don Allah; Ya bayar don Allah kuma ya hana don Allah ya cika imaninsa."[44] Sobada haka wandanda imaninsu ya cika zasu kaunaci duk wadanda suke son Allah A cikin Suratul Maryam, Allah Ya nuna cewa, Yana sanya soyayyar masu takawa cikin zukatan muminai.

42] kudade masu yawa da ake kasha wa a yanzu domin kare dabbobi masu hadari alhalin mutane an barsu cikin yunwa suna mutuwa domin cuttuttuka yana daya daga cikin manyan laifuka na karni na 20

43] Quran, 3:31.

44] Ahmad, at-tirmithee da aboo Daawood (sunan Abu Dawud suka tattara, mujalladi na 3, shafi na 1312, Lamba ta 3664 kuma an inganta shi a scikin saheeh sunan Abee Daawood, mujalladi na 3. Shafi na 886, Lamba ta 3915).

((إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمَٰنُ وُدًّا)) (١٩:٩٦)

***"Lalle ne wadanda sukayi Imani kuma, kuma suka aikata ayyuka na kwarai, Mai rahama zai sanya musu so"*** (Qur'an 19:96)

Abu Huraira ya ruwaito daga manzon Allah (Tsira da amincin Allah su tabbata a gareshi) yace game da wannanr ayar: ***"Idan Allah yaso bawa sai ya sanarwa mala'ika Jibrilu cewa Shi (Allah) yana son wane da wane, kuma ya umurci (mala'ika Jibrilu) da shima yaso shi (mutumin), sai mala'ika Jibrilu yayi kira zuwa ga ma'abota sammai yace: Allah yana son wane da wane, saboda haka kuma ku so shi. Saboda haka suma ma'abota sammai sai su so shi. Sai Allah ya hore masa son mutanen duniya"*** **[45}**

**ADDUO'I**

Ana mika adduo'i ne kadai zuwa ga Allah Shi kadai, domin Shi kadai yake amsa adduo'i. A duk lokacin da aka neme Shi da gaske hakika ana samunSa. Allah yana cewa:

((وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌ أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا دَعَانِ)) ( ١٨٦).

***"Idan bayina suka tambayeka (Ya Muhammad) game da ni, kace dasu ina kusa (dasu), ina amsa kiran mai kira idan ya kirani...."*** (Qur'an 2:186)

45] sahih Al-Bukhari, mujalladi na 4, shafi na 291, lamba ta 432 da sahih muslim, mujalladi na 4, shafi na 1385, lamba ta 6373

Saboda haka manzon Allah (tsira da amin Allah su tabbata agareshi) ya jaddada wannan, yana mai cewa: “ Idan zaka roka, ka roki allah shi kadai, idan zaka nemi taimako ka nema daga Allah shi kadai” [46] Saboda haka yin addu’a ga mutane ko kuma tsakanin mutane, matattu ko rayayyu, shirkace (Baurtar wanin Allah), domin wanda akayi addu’a zuwa gareshi ya zama abin bauta. An-Nu’man ibn Bashir ya ruwaito cewa manzon Allah (tsira da amincin Allah su tabbata a gareshi) yace: ***“Addu’a itace ibadah” [47]***

**((إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ))** (٧:١٩٤)

***“Hakika wadanda kuke kira (wajen adduo’inku) wanda ba Allah ba, (suma) bayine kamarku”*** (Quran 7:194).

Saboda haka darikar kiristoci ta katolika suke gabatar da addu’oisu zuwa ga malamansu, wanda yin hakan shirka ne (bautar wanin Allah), har ta kai cewa idan wani abu ya bace, akanyi addu’a zuwa ga saint Anthony na Thebes don gano abunda ya batan.[48] Shi kuma St. Jude Thaddaeus shine shugaban darikar impossible, saboda haka anayin addu’a gareshi don neman waraka domin samuwar cututtukan da basa warkewa, auratayyar da ba’a kauna da makamantansu.[49] Haka lamarin yake idan mutum zaiyi tafiya ga mabiya darikar matafiya wato (travelers), sukanyi adduar su ga st Christopher domin neman kariya

[46] ibn abbas ya ruwaito kuma at-tirmithee ya tattara kuma an inganta shi a cikin saheeh sunan at-tirmithee. Mujalladi na 2, shafuka na 308-9. Lamba ta 2043. A duba hadisai arba’in na an-nawawi, shafi na 68. Lamba ta 19 da kuma Mishkat Al-Masabih, mujalladi na 2, shafi na 1099.

[47] Sunan Abu Dawu, mujalladi na 1, shafi na 387, lamba ta 1474 kuma an ingantashi a cikin saheeh sunan abee daawood, mujalladi na 1, shafi na 277, lamba ta 1312.

[48] littafin encyclopedia na duniya, mujalladi na 1, shafi na 509.

[49] [bid..mujalladi na 11, shafi na 146.

Ya kasance cewa a shekarar 1969 St. Christopher an tsige sunansa a jeren sunayen shuwagabanni darikar, ta hanyar (papal decree), wannan ya faru ne domin ganowa da akayi cewa shi a zahiri makaryacine.[50] Gabatar da addu’oi ga nana Maryam

uwar annabi Isah, har wayau ga mala’ku, harma da Michealmas (ya samo asali daga Saint Micheal) [[51] Dukkan wadannan suma shirka ne (hada Allah da wani). Ko daga kiristocin da suka kyale bautar shugabansu suma suna aikata shirka, a duk lokacin da suka mika addu’oinsu zuwa ga annabi Isah, ko dai ta hanyarsa ko kuma zuwa gare shi kai-tsaye. Haka lamarin yake ga duk wani Musulmi da ya mika addu’oinsa zuwa ga annabi Muhammad (tsaira da amincin Allah su tabbata agareshi) shima yayi shirka. Saboda hakane Allah yayi umurni ga annabawansa (amincin Allah ya tabbata garesu) kan su sanar da mabiyansu kamar yadda yazo acikin Al-Kur’ani Surar A’rafi:

**((قُل لَّا أَمْلِكُ لِنَفْسِي نَفْعًا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ وَلَوْ كُنتُ أَعْلَمُ الْغَيْبَ لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ وَمَا مَسَّنِيَ السُّوءُ))**
(٧:١٨٨)

***“Kace (Ya Muhammad): ni ban mallaki karfin da zan kawowa kaina anfaniba ko kuma in kare kaina da wata cutaba, sai abunda Allah yaso, da ace na san abun dake fake (gaibu) da na tarawa kaina abubuwan alkhairi (masu kyau) kuma babu wata cuta da zata shafeni”*** (Qur’an 7:188)

[50] littafin encyclopedia na duniya, mujalladi na 3. Shafi na 417

[51] buki ne kiristoci na st micheal shugaban mala’iku, wanda suke gabatar das hi a kasashen yamma a ranar 29 ga watan satumba, a gabashi coci-coci na (orthodox) 8 ga watan nuwanba, amma kuma a cocinan Roman catalika buki ne na SS Micheal, Gabriel. Da Rapheal wanda suke kira(Archangels): a cocin angalika, amma Magana ta gaskiya asalin bukin ya samu ne daga Micheal da kuma dukkannin Mala’iku ( sabon encyclopedia Britannica mujalladi na 8 shafi na 95

Abu Hurairah ya ruwaito cewa lokacin da aka saukar da ayar ***“Ka gargadi danginka makusanta”[52]*** ga annabi, sai ya furta wadannan kalaman ga danginsa: ***“yaku Kuraishawa, ku nemi kariya a gurin Allah {ta hanyar aikata ayyukan alkhairi}, domin baza iya taimaka muku da komaiba a gurin Allah... Yake Fatima, ‘yar Muhammad, tambayeni bukatunki {a nan duniya in baki}, amma bani da abun da zan iya yimiki a gaban Allah {ranar kiyama}”*** [53]

[52] Soorah ash-Shooraa (26): 214.

53] Sahih Al-Bukhari, mujalladi na 4.shafuka na 478-9. Lamba na 727 da 728 da kuma Sahih Muslim. Mujalladi na 1. Shafi na 136. Lamba ta 402.

**Menene yasa Allah ya Halicci Abubuwan halitta a Duniya?:**

TAMBAYA GAMEDA DALILAN HALITTAN Abaibaban halitta, zai iya fadada izuwa ga halittar duniyar da suke rayuwa acikinta.To yanzu tambayar zata zama kenan, "Mw yasa Allah ya halicci 'ya'yan adam acikin wannan duniyar?" Harwayau dai amsar wannan tambayar ana iya samun ta acikin wahayin da akayi na karshe. Acikin Surar al-Mulk da al-Kahf:

((الَّذِي خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيَاةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا وَهُوَ الْعَزِيزُ الْغَفُورُ)) (٦٧:٢)

***"{Allah} Shine wanda ya halicci mutuwa da kuma rayuwa, domin ya jarrabeku, {yaga} wanene zai kyautata aikinsa, shi {Allah} shine Mabuwayi Mai Gafara"*** (Qur'an 67:2)

((إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا)) (١٨:١٧)

***"Hakika Mun [54] sanya dukkan abunda ke kan kasa {ya zama} adonta, don Mu jarrabasu Muga wanene zaifi kyautata ayyukansa"*** (Qur'an 18:7)

[54] ''Mu'' Kalmar 'mu' a asalin larabci yana nufin girmamawa saboda haka MU yana nufin Allah.

Saboda haka, dalilin halittar mutane a wannan duniyar shine a jarraba ayyukansu [55] Wannan duniyar ta rayuwa da mutuwa, arziki da talauci, rashin lafiya (cuta) da lafiya, an haliccesune domin a tace a banbance tsakanin rayuka masu kyau da munana. Wannan yake nuna cewa ayyukan bayi a wannan duniyar shine ma'aunin imaninsu.

Ya kamata alura cewa, domin Allah ya sanya wannan ma'auni na gwajin ayyukan bayi, ba wai don ya sanar da Allah game da ayyukanbane, saboda Allah ya san komai, kafinma ya halicci komai ya riga ya sanshi. Jarrabawar ana yinsane domin ranar tashin kiyama masu shiga wuta ya tabbata cewa sun cancanci wutar, hakama masu shiga aljanna sun shigane kawai da rahamar Allah. Harwayau batun mutane

a wannan rayuwar kuma, a sanya jarrabawarne domin ya tabbatar da wasu dalilai; na farko, ya nuna girman imanin mutum, dayan kuma, ya nuna akwai ukuba ko lada.

**Girma Na Ruhi**

Jarabawar wannan duniyar {ana yin ta ne ba don komai ba} sai domin girma na ruhi ga mutane.Kamar yadda tsananin zafin wuta yake rarrabewa tsakanin zinari da kwamsonsa ya canza shi daga yadda yake a halittarsa na asali, jarabawar yana tsarkakewa mumini tsantsan dabiunsa. Suna tilastawa mumini ya zabi ruhi na addini masukyawu sama da kanana abubuwan san ransu. Duk da cewa ba kowane jarabawa ake ciba, koda mutum ya fadi to yakan koyi darussa wadanda zasu daukakashi ta hanyar koyon darassa domin ya taimakeshi ko ita domin gaba.

[55] a duba surah Hood (11) :7.

**Karamci Da Wadatar Zuci**

Misali,ana daukan karamci da wadatar zuci acikin kowace al'ummah acikin manyan dabiun kirki. Sai dai kuma babu daya daga wadannan da zai samu cigaba idan kowa yanada irin dukiya (mai yawa) daya. Karamci yana samuwane kadai yayin da ran mutum ya fahimci cewa taimakawa mabukata abune mai kyau kwarai, mutum yayi kokarin sabawa son ransa wajen taske abunda ya mallaka (shi kadai). A daya bangaren kuma, wadatar zuci tana samuwane kadai idan mutum yayi galaba akan sharri hassada da tsananin son dukiya. Mahalicci ya sanya mana wannan gwagwarmayar na ruhi, ta hanyar raba dukiya ba daidai ba (ma'ana na wani yafi na wani) a nan duniya. Acikin Surar Nahl na karshen wahayi, Allah yace:

**((وَاللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِي الرِّزْقِ))** (١٦:٧١)

***"Allah yana fifita sashinku bisa sashe wajen {raba} arziki"*** (Qur'an 16:71)

Kwadayi da rowa gurbatattun nau'ukan sha'awar dan adane na mallakar abubuwa. Su muminai ansanar dasu ta hanyar wahayi cewa dukiya amanace da Allah ya basu. Duk wannan dukiyar {da kuke gani} akwaita a duniya tun asali kafin a haifi mutanen, kuma dukiyar zata saura bayan sun mutu. Idan akayi anfani da dukiya kamar yadda

Allah yayi umurni, zata anfani mai ita anan duniya da kuma lahira. Amma idan akayi anfani da ita ta hanyar son rai kuwa, sai ta zamewa mai ita azaba a nan duniya da kuma lahira. Acikin Surar anfali na karshen wahayi, allah ya gargadi muminai da su kiyayi sharrin dukiya da 'ya'ya:

**((وَاعْلَمُوا أَنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ وَأَنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ))** (٨:٢٨)

***"Ku sani cewa dukiyoyinku da 'ya'yanku fitinane"*** (Qur'an 8: 28)

Allah yaci gaba da gargadin muminai acikin Surar Munafikun, akan kada su bar son dukiya da 'ya'ya ya kautar dasu daga yiwa Allah biyayya, wannan shine gwaji {gameda abunda mutum} ya mallaka.

**((يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ))** (٦٣:٩)

***"Yaku wadanda kuka bada gaskiya, kada ku bari dukiyoyinku da 'ya'yanku su kautar daku daga tunawa da Allah..."*** (Qur'an 63:9)

**((وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِّيَبْلُوَكُمْ فِي مَا آتَاكُمْ))** (٦:١٦٥)

***"{kuma Allah} Ya daukaka wasu saman wasu a matsayi, don ya jarrabeku da abunda ya baku {na arziki}*** (Qur'an 6:165)

Bukatun mutane na tara dukiya mai yawa bazata iya biyuwaba anan duniyan. Domin shi mutum yana samu ne bukatunsa na kara karuwa. Manzon Allah (tsira da amincin Allah su tabbata agareshi) yace: "Idan mutum yana da wani kwari na zinari, zai so ace ya samu wani, domin babu abunda zai cika masa bakinsa sai kasa" kuma Allah yana gafarta wa wanda yayi tuba na gaske (taubatan nasuhan) zuwa gare shi.[56]

[56] sahih al-Bukhari. Mujalladi na 8. Shafi na 297-8. Lamba na 44

wannan mummunan sha'awar ana iya shawo kantane kawai ta hanyar bada dukiyar mutum {da ya mallak} a matsayin sadaka. Saboda haka, Allah ya baiwa annabawa

umurni su karbi Zakka {sadaka} daga mawadata cikin mabiyansu sannan amikata zuwa ga matalauta.

((خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِم بِهَا)) (٩:١٠٣)

***"Ya {Muhammad} ka barba daga garesu zakka {sadaka} domin ka tsarkakesu saboda su girma"(*** QUR'AN 9: 103)

Sadaka ta faru a cikin addinin musulunci tun daga farkon musuluncin, da sunan zakkah (57) (A zahiri zakkah na nufin 'tsarkakewa' da kuma 'girma') (sadaka na tilas). Duk wani mumini mai yawan dukiya an wajabta masa ya bada wani kaso na dukiyar ga mabukata duk shekara, a matsayin ibadah. Hana zakka a musulunci yana daga cikin kaba'irai {manya-manyan zunubai}. Bada zakkannan yana taimakawa muminai su gano cewa dukiyarfa ba tasu bace suyi yadda suka ga dama da itaba. Yana karantar dasu cewa ita dukiya su masu rikontane kawai na wani lokaci, wanda ya zama dole mutum ya bada wani bangare na dukiyar ga talakawa. Saboda haka, Allah ya siffanta muminai na gaskiya amatsayin wadanda suka san hakkokin mabukata acikin dukiyarsu.

((وَفِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ)) (٥١:١٩)

***"Kuma acikin dukiyoyinsu {suna cire} hakkokin masu roko da mabukata {Wadanda baza su iya tambayaba}"*** (Qur'an 51: 19)

[57] a zahiri Zakkah tan a nufin 'tsarkaka' da girma

Duk yanda akayi dai, bada zakkah ana yinsane da tsarkake niyya, yazama saboda Allah akayi, ba don riya ko sarrafa wasu. Idan akayi haka ladan wannan aikin ya zama babu kenan saboda anyi shine domin samun duniya. Allah ya fadakar akan wannan acikin Surar Bakara, kamar haka:

((يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُبْطِلُوا صَدَقَاتِكُم بِالْمَنِّ وَالْأَذَىٰ)) (٢:٢٦٤)

***"Yaku wadanda suka bada gaskiya, kada ku bata sadakokinku ta hanya gori da*** (Quran 2:264)***cutarwa"***

Kwadayin arziki yana kara inganta ne saboda hassada. Saboda haka, Allah ya bamu umurni kada muyi kwadayin abunda yaba wanu. Allah yayi wannan bayanin acikin Surar Nisa'i, Allah yace:

**((وَلَا تَتَمَنَّوْا مَا فَضَّلَ اللَّهُ بِهِ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ))** (٤:٣٢)

***"Kada ku guraci abunda Allah ya fifita wasu da shi bisa wasu"***(Qur'an 4:32)

Manzon Allah (tsara da amincin Allah su tabbata agareshi)ya maimata wannan shawarar yana mai cewa: ***"Ka rika kallon na kasa da kai {wajen arzikin duniya}, kuma kada ka kalli na sama da kai;hakan yafi maka alkhairi, saboda kada ka karyata abunda Allah ya albarkaceka dashi"*** (58)

[58] sahih al-Bukhari, mujalladi na 8. Shafi na 328. Lamba ta 497. Da sahih muslim mujalladi na 4. Shafi na 1530. Lamba ta 7070.

Idan mutane suka maida hankalinsu a wajen wadanda ska fisu wadata, yanzu hassada zai fara ginuwa acikin zuciya. Yanzu mutum zai fara tunanin Allah baiyi masa adalciba. Saboda haka yanzu ire-iren wadannan mutanen zasu iya aikata kowane irin sabo domin cimma manufofinsu akan abunda Allah ya baiwa wasu, to a maimakon haka sai Musulunci ya baiwa ire-irensu shawarar su rika lura da wadanda su suka fisu wadata {na kasa dasu}. Ko wane irin mawuyacin hali kuwa mutum ya samu kansa. Saboda haka, saboda haka, lura da karancin wadatar wasu, yana tunatar da mutane akan yawan falalar da Allah yayi garesu. Yana cikin wannan gwagwarmayar ta ruhi ta nisantar hassada, samun ci gaba da mataki mafi girma. Haka kuma lamarin yake, kamar yadda annabawa suka karantar, abubuwan duniya basune suke tabbatar da samuwar arziki na gaskeba a wannan duniyar. Abu Huraira yace manzon Allah (tsira da amincin Allah su tabbata agareshi) yace: "Ba ga kayan da mutum ya tara ake auna {cewa} shi mai arzikibane, amma ana gano hakanne ta hanyar wadatar zucinsa" [59]

zama mai wadatar zuci baya nufin mutum ya dauki ko wane irin yanayi da ya samu kansa aciki, sannan kuma ba zai yi kokarin neman cigaba ba, ana nufin mutum yayi kokarin samun cigaba, da samun rayuwa mai armashi, mutum yayi na'am da abunda Allah ya hukunta masa da lamiri mai tsafta. Wannan yana faruwane kawai ta hanyar barin lamari a hannun Allah, bayan mutum yayi nashi yunkurin, saboda zuciya ta samu hutu daga bukatun rai da yardar rai game da jin dadin duniya. Saboda hakane aciki Surar ar-Ra'd Allah yace:

[59] sahih Al-Bukhari. Mujalladi na 8. Ahafi na 304. Lamba ta 453.

**((الَّذِينَ آمَنُوا وَتَطْمَئِنُّ قُلُوبُهُم بِذِكْرِ اللَّهِ أَلَا بِذِكْرِ اللَّهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ)) (١٣:٢٨)**

**''Wadanda suka yi imani kuma zukatan su sukan nutsu da ambaton Allah, hakika da ambaton Allah zukata suke nutsuwa''** (Quran 13:28)

**Masifu**

Jarrabawa a wannan rayuwa kuma kan iya zuwa a sigar rashin dace/ sa'a da masifu da akan danganta da karfafar imanin muminai da tsarkake su daga zunubai. Ana iya cewa jarrabawa a rayuwa ta asara tana tunasar da muminai masu sabo da su dawo hanya madaidaiciya Kuma ta zama hukunci ga muminai tun anan duniya kafin gobe kiyama.

**Hakuri**

Masifu sune tushen da kyakkyawar dabi'ar hakuri ke ginawa akai. Saboda haka, ba abin mamaki bane a samu mutanen kirki da suka gamu da tsautsayi da wahalhalu a rayuwarsu. Sa'ad ya rawaito cewa ya tambayi annabi tsira da amincin Allah su tabbata agare shi, a cikin mutane wa akafi jarabta? Sai Annabi (s.a.w) yace, '' annabawa, sannan mafi kusa das u, sannan mafi kusa dasu. Ana jarabtar mutum ne daidai da imanin sa, idan imanin sa mai karfi ne, jarabawar shi na karuwa. Idan kuma yana da raunin imani za a jarrabe shi daidai da shi.[60]

Hakuri na hakika shine sakamakon cikakken imani da Allah a lokacin masifu. Gaskatawa da mahilicci na daga bangarori masu mahimmanci. At-tirmithee da ibn

maajah suka tattara kuma an inganta shi a sahee sunan at-tirmithee. Mujalladi na 2. Shafi na 286. Lamba ta 1956.

Na bauta tare da sakamokon da ake sa rai daga hakikar imani. Tunda imani da Allah yana nufin ammincewa da cewa babu abinda zai faru a duniya ba tare da izinin sa ba kenan Allah shi kadai ya cancanci cikakkiyar yarda daga dan Adam saboda alqawarin Allah ne kadai baya sabawa. Ko yaya nagartar mutum take, zai iya ko zata iya kuskure. Mutane za su ci gaba da kasa cika alqawari Saboda dabi'ar su ta kuskure. Shi yasa ma Allah ya hakaito annabi yaaqub a cikin surah yusuf yana cewa:

((...إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ)) (١٢:٦٧)

**''Babu hukunci face daga Allah, a gareshi na dogara kuma a gareshi masu dogaro suke dogara''**(Qur'an 12:67)

Allah ya cigaba da tabbatarwa da dan adam cewa, idan ya amince da shi toh ya ishi dan adam abin dogoro a lokutan damuwa.

((وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُ)) (٦٥:٣)

**"duk wanda ya dogara ga Allah, Allah ne ma'ishin shi"** (Quran 65:3)

Yarda da Allah ya kunshi imani da cewa Allah ne kadai masanin abinda yafi alkhairi ga dan Adam sakan kancewa da cewa mutum na iya fahimtar abu ya zama mai kyau a gareshi alhali ba shine mafi alkhairi a gareshi ba. Allah yace a surah Baqara:

((وَعَسَىٰ أَن تَكْرَهُوا شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَعَسَىٰ أَن تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ)) (٢:٢١٦)

**''akwai yuwuwar cewa ku ki wani abu, alhali shine mafi alkhair a gareku.kuma akwai yiwuwar ku so wani abu ,alhali shine mafi sharri a gareku kuma Allah ne ya sani kuma ku baku sani ba''** (Qur'an 2:216)

Ibti la'in da Allah kan jarrabi dan Adam ana tsara shine ta yadda zai biya bukatar dai dai ku gwargwadan yanayi. Mahalicci ya halicci jarabawa ne ga kowane mutum

gwargwadon ikon da ya horewa mutum, domin ya fitar da mafi kyawu daga garesu. Zai zama rashun adalci ga mutum idan aka jarrabe shi sama da yadda zai iya Sannan a hukun tashi saboda ya gaza.Saboda haka ubangiji ya nanata a ayoyi da dama na karshen wahayi cewa shi ba ya zaluntar kowa, misali, yace a surah al-kahf:

((وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا)) (١٨:٤٩)

**''kuma ubangijinka ba ya zaluntar kowa''** (Quran 18:49)

Idan kuwa Allah tabbas mai adalci ne, kenan duk jarrabawar da dan Adam zai fuskanta a rayuwaba zai shallake abinda zai iya ba, domin ya tabbatar wa da mutane, Allah ya bayyana wannan lamari wurare a cikin Qurani. Misali tabbatarwar sa a nan a surah ta biyu ta qurani mai suna Baqara:

((لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا)) (٢:٢٨٦)

**''Allah baya dorawa wata Rai abinda ba zata iya dauka ba''** (Qur'an 2:286)

Ya kuma yi alqawarin cewa yanayi na tsanani da dan adam yake fuskanta a rayuwa ba zai rasa tazaran hutu ba. Daa ache jarrabawar zata kasance ba hutu toh hakika za'a kasa jurewa. Sakamakon haka, dukkan wata jarrabawa tana biye da lokaci na samun sauqi, kamar yadda Allah yake karfafa fada sau biyu a cikin surah Al-Inshirah:

((فَإِنَّمَعَالْعُسْرِيُسْرًا * إِنَّمَعَالْعُسْرِيُسْرًا)) (٩٤:٥-٦)

**''Toh lalle ne tare da tsanani akwai wani sauki.lalle ne tare da tsananin nan akwai wani sauqi''** (Qur'an 94:5-6)

**Yanke Kauna**

Saboda wannan ne kisan kai yake haram a musulunci, ubangiji SWT yana cewa a surah an-nisaa'i:

((وَلَا تَقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ إِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا)) (٤:٢٩)

**“kuma kada ku kashe kanku ,lalle ne Allah ya kasance game da ku mai jin kai ne”** (Qur’an 4:29)

Mutanen da suke kashe kansu a takaice su na nuna Allah ya dora masu abinda yafi karfin su ne. su na zargin Allah bai yi masu adalci ba shi yasa suka zamanto masu sabo. Saboda rashin imanin su da Allah, tunanin su a game da Allah mara kyau ne kuma suna kasancewa cikin bakin ciki. ‘’Rayuwa’’ kamar yadda suke yawan fadi, ba tayi masu adalci ba saboda haka babu amfani su ci gaba da rayuwa

((إِنَّهُ لَايَيْأَسُ مِن رَّوْحِ اللَّهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْكَافِرُونَ)) (١٢:٨٧)

**“lalle ne babu mai yanke tsammani daga rahamar Allah sai dai mutane kafirai’’** (Quran 12:87)

Sakamakon haka , Allah ya sanar da mutane cewa azabar da za ayi wa masu mugun tunani game dashi tabbatacciyar azaba ce ta wuta. A cikin surah fathi Allah ya na cewa:

((وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْمُشْرِكِينَ وَالْمُشْرِكَاتِ الظَّانِّينَ بِاللَّهِ ظَنَّ السَّوْءِ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ وَسَاءَتْ مَصِيرًا)) (٤٨:٦)

**“kuma yayi azaba ga munafukai maza da munafukai mata , da mushrikai maza da mushrikai mata, masu mugun zato game da Allah, mugunyar masifa mai kewaya wa ta tabbata a kansu kuma Allah yayi fushi dasu ya la’ance su kuma yayi masu tanadin jahannama kuma ta munana ta zama makoma a gare su”** (Quran 48:6)

## Fata/ Sa Rai

A wani bangare kuma, alkawuran Allah na adalci da rahama sun cika zukatan muminai da amincewar da za ta sa su haquri da dukkan wahalhalun rayuwa da za su fuskanta. Wadanda su ka yarda da Allah kuma suka jajirce da haqurin yin abun da yake dede su na da ‘yancin sa rai da rahamar sa, domin ya yi alqawarin taimako da karfafan ma su haquri

((يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اسْتَعِينُوا بِالصَّبْرِ وَالصَّلَاةِ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ)) (٢:١٥٣)

**"ya ku wadanda su kayi imani! Ku nemi taimako da haquri game da sallah, lalle ne , Allah na tare da ma su haquri.''** (Quran 2:153)

((إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ اللَّهِ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ)) (٢:٢١٨)

**"Lalle ne wadanda su ka yi imani da wadan da suka yi hijira kuma sun ka yi jihadi a cikin hanyar Allah, wadannan su na fatan samun rahamar Allah kuma Allah mai gafara ne, mai jin kai."** (Quran 2:218)

Tabbas, aljanna sakamakon masu haquri tare da gaskata yarda da Allah ce. Allah ya na sanar da muminai sakamakon su kamar haka:

((وَبَشِّرِ الصَّابِرِينَ * الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوا إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ)) (٢:١٥٥-١٥٦)

**"kuma ka yi bishira ga masu haquri, wadanda suke idan wata masifa ta sa me su , sai suce Lalle ne mu ga Allah mu ke kuma lalle ne mu zuwa gareshi muke komawa." (**Quran 2:155-6)

Kuma haquri yana ginuwa ne bisa yarda da cewa dukkan abinda ya faru da mutum ya samu asali ne daga sakamakon munanan ayyukan shi.[61] Allah ya na tunatar da mutane wannan gaskiyar a cikin surah Ash-shooraa ta alqur'ani, cewa:

((وَمَا أَصَابَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُو عَن كَثِيرٍ)) (٤٢:٣٠)

**''kuma abinda ya same ku na wata masifa toh game da abinda hannayen ku suka sana'anta ne kuma Allah yana yafe wadan su laifuka masu yawa."** (Qur'an 42:30)

Gaskiya itace, Allah ya yiwa mutane uzuri akan yawancin shedancin su. Daa ache zai yi masu azaba ne daidai da ayyukan su, su da dukkan mutanen da ke doron qasa za su halaka. Allah ya na Magana akan wannan batu a cikin surah Faatir kamar haka:

((وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوا مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَابَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِ بَصِيرًا)) (٣٥:٤٥)

**"kuma da Allah yana kama mutane saboda abinda suka aikata, da bai bar wata dabba ba a kan kasa."** (Quran 35:45)

[61] a gaskiya dukkan batanci a doron kasa sakamakon laifukan mutane ne. Allah ya fadi haka a cikin surah Ar-Room 30:41. Yana nan a rubuce cikin wannan littafin.

Sakamakon haka, jarabawar abu mai kyau da mara kyau tana amfanar da mumini. Rayuwar muminai na kwarai ta daidaita akan maqurar halayen dan adam. Nasarar rayuwa bata saka su cikin farin cikin da zai mantar dasu ubangiji, hakanan tsananin rayuwa ba ya sa su cikin bakin cikin da zai sa su yanke kauna da Allah. Maimakon haka, su na tuna ubangijin su mai taimakon su kuma su na yarda da kudurin sa. Suhayb ibn sinaan ya bada labarin cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi ya ce: al'amarin mumini yana da ban mamaki! Gabaki dayan rayuwar shi mai amfani ce, hakan ya kebanta ne ga mumini kawai. Idan abu mai kyau ya zo mashi yana godiya, kuma hakan alheri ne a gare shi, haka nan idan abu mara kyau ya faru a gareshi, ya na hakuri, kuma hakan alheri ne a gareshi [62] wannan ya shafi wanda ya yarda da kaddarar Allah ne, saboda haka, imani da mai kyau da mara kyau da abinda da Allah ya kaddara, shi ne rukuni na shida na imani a musulunci.

A wani bangaren kuma, idan muminai su ka dandana rayuwa mara matsala a cikin ta, toh ya kamata su dauki hakan alama ce mai nuna akwai matsala, a wannan yanayi, mumini na kwarai ya kamata ya nutsu ya yi tunani akan hakikannin abubuwa da suka shafi rayuwar shi. Ko ya kasance jarabawar ba a bayyane take ba ko kuma ya shagala bai lura da su ba ko kuma ya kauce daga hanya madaidaiciya. Allah ya na sanar da mumini a surah tawbah cewa jin dadin marasa imani su ke samu daga dukiyoyin su da 'ya'yan su share fage ne Azabar da za ayi masu.

62] Sahih muslim mujalladi na 4. Shafi na 1541. Lamba ta 7138.

((وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَأَوْلَادُهُمْ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِي الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ)) (٩:٨٥)

**“kuma kada dukiyoyin su da diyan su su ba ka sha’awa. Abin sani kawai Allah ya na nufin ya yi masu azaba dasu a cikin duniya. Kuma rayukan su su fita alhali kuwa suna kafirai.’’** (Quran 9:85)

Hakan ba yana nufin muminai su yi fatan matsaloli da masifu a rayuwar su ba, domin Allah ya koyar dasu suyi addua: ‘’ubangijin mu, kada ka dora mana nauyi kamar yadda ka dora ma wadanda su ka zo kafin mu’’[63] a maimakon haka, su gode ma Allah a bias kare su da yayi daga dukkan wata jarabawa. Duk da haka, a yanayin sauki, dole su kasance masu taka tsan tsan kuma kada su gafala da jarabawar ubangiji domin nasara da farin ciki so da yawa suna jawo mutane su makanta da jarabawar rayuwa.

**Tunasarwa**

Wani lokaci jarabawa na kasancewa tunasarwa mai azabtar da wadanda suka bata , kuma tana karfafa masu su koma kan hanya madaidaiciya. idan mutane suka kauce hanya, da wuya su saurari shawarar mutanen da suke tare das u. duk da haka , idan masifa ta afka masu, ko ta afkama makusantan su, tana farkar da wadanda suke dad an imani su gane kuskurensu.

**((وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ الْعَذَابِ الْأَدْنَىٰ دُونَ الْعَذَابِ الْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ))** (٣٢:٢١)

[63] Soorah al-Baqara (2) 186

**“[64] kuma lalle ne muna dandana masu daga azaba, mafi kaskanci, kafin akai ga azaba mafi girma, domin fatan za su komo’’** (Quran 32:21)

Jarraba ta masifu da take tunasar da dan Adam kauce hanyar shi na iya kasancewa ta hanyar rashin mutunci ga dan uwan sa dan adam. Kamar yadda serbs su ke gana ma musulmai ‘yan Bosnia mugunta wanda ya kauce hanya a musulunci, ko mamayewar da sadam ya yi wa Kuwait da kuma jefa bomb ba tare da nuna bambanci ba, da harin farar hula a Iraq da America ke yi. Allah ya nuna cewa duk

wahalar da wani mutum zai sha a wajen wani mutum, shi ya jawo ma kanshi. Duk da haka, wahala tunasarwa ce da a koma kan hanya madaidaiciya.

((ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ)) (٣٠:٤١)

**"Barna ta bayyana a cikin kasa da teku, saboda abin da hannayen mutane suka aikata. Domin Allah ya dandana musu sashin abin da suka aikata, tsammanin su za su komo.''** (Quran 30:41)

[64] mu a larabci na asali shi ne abin girmamawa, 'mu' yana nufin Allah]

**Munafunci**

Masifu suna fallasa wadanda suke qaryar su masu imani ne, da kuma nuna ma wadanda suka kafirce cewa su suka zabi wuta da 'yancin zabin su. Mutane da yawa sun koma musulmai don dalilai dab a su dache ba, idan suka tsinci kan su cikin matsalar da tafi wadda suke ciki kafin su musulunta, sai su koma addinin su na daa. Allah yana cewa a surah Ankaboot ta qur'ani:

((أَحَسِبَ النَّاسُ أَن يُتْرَكُوا أَن يَقُولُوا آمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ)) (٢٩:٢)

**"Ashe mutane sun yi zaton a barsu su ce ''mun yi imani'' alhali kuwa ba za a fitine sub a? kuma lalle mun fitini wadanda ke a gabanin su, domin lalle Allah ya san wadanda su ka yi gaskiya, kuma lalle ya san makaryata.''** (Quran 29:2)

**Azaba**

Wadanda su ka keta dokar da Allah ya gindaya sun fallasa kan su da azabar duniya da lahira. A cikin Qur'an Allah ya na bayyana al'ummomi masu yawa da suka shude, wadanda suka qi yarda da shiriyar Allah kuma aka hallaka su. Wadannan labarai izina ne ga mutane game da sakamakon bijirewa dokokin Allah. A cikin surah An-noor, Allah ya yi gargadi kamar haka:

[65] mu a larabci na asali yana nufin abin girmamawa ''mu'' yana nufin Allah.

((فَلْيَحْذَرِ الَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِ أَن تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ)) (٢٤:٦٣)

**“To wadanda suke sabawa daga umurnin sa , su yi sauraran wata fitina ta same su, ko kuwa wata azaba mai radadi ta same su’’** (Quran 24:63)

Sakamakon bijirewa Umurnin Allah yana haifar da ukuba ta hanyoyi daban daban. Wata kila abinda akan iya gani a sarari da ubangiji yake sakamako dashi ga ‘yan adam a dukkannin kasashen duniya itace cuta mai karya garkuwar jiki (AIDS) [66] wadda ta bayyana a farkon tarihi na harkar lafiya a karni na 80’s. [67] Mafi yawan wadanda suka kamu da wannan cuta a duniya su ne wadanda suke yawan Tarawa ko saduwa da mata da yawa. Da farko yin luwadi shi ne babban kalubale, sai kuma masu saduwa da maza da mata da kuma masu saduwa da mata da yawa, sai masu amfani da kwayoyi ta hanyar yin allura a jijiya. Duk masu aikata wadannan laifuka tamkar suna jayayya ne da hukuncin Allah akan iyakan cewa da yayi da aikata fasadi irin wadanda aka ambata a baya tsakanin maza da mata ba tare da aure ba. Sannan da wadannan hukuncin da suka haramta amfani da kayan maye. Wadansu su na ganin cewa ita wannan cuta mai karya garkuwar jiki ana iya yada ta ko ta kama mutum ta hanyar bada jini ga wani ko kuma yara su samu daga iyayen su. Duk da haka ma’aikatan kiwon lafiya sun binciko cewa wannan lamari yana da alaqa kadan daga cikin abun da aka kwatanta a baya, kamar yadda Allah ya yi gargadi a cikin surah Al-anfaal, da yake cewa:

[66] cuta mai karya garkuwar jiki (AIDS) wani yanayi ne da virus ke jawo wa wadda take afka wa tsarin jiki na kare shi daga cututtuka. Wanda ke jawo mai cutar ya iya kamuwa da cututtuka nan da nan kuma ya jawo mutuwar duk wanda ya kamu da ita. (Chambers pocket dictionary, shafi na 19.)

[67] an fara gano cutar ne a shekarar 1981. (Sabon encyclopedia na Britannica. Mujalladi na 10. Shafi na 676)

a lokacin da azabar sa ta zo bata da iyaka ko kuma ta kadaita ne kawai akan fajirai ba, tana afkawa al’umma ne baki daya:

((وَاتَّقُوا فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنكُمْ خَاصَّةً وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ)) (٨:٢٥)

**''Kuma ku ji tsoron fitina wadda ba ta samun wadanda su ka yi zalunci daga gareku, kuma ku sani, lalle Allah mai tsananin ukuba ne''** (Qur'an 8:25)

Shekaru duba daya da dari hudu da suka wuce Annabi Muhammad (tsira da amincin Allah su tabbata agare shi) ya sanar da zuwan irin wadannan jarabawan da za a jarrabi al'umma da su. Ibn umar ya ruwaito daga wurin manzon Allah tsira da amiincin Allah su tabbata agare shi ya na cewa: '' a duk lokacin da fasadi ya yawaita a cikin mutane, toh masifu da cututtuka za su yadu a tsakanin wadannan al'umma wadanda magabatan su basu san dasu ba.[68] Duk da haka cuta mai karya garkuwan jiki day ace kawai daga cikin jerin cututtuka masu yawa. Kafin wannan cutar akwai wata cuta da ta zo ake kiran tad a (herpes) wata cuta ce da ta ke haifar da kuraje a jikin fatar mutum, wanda ta yadu a tsakanin masu aikata zina/saduwa da mata da yawa. An fara samun cutar a shekara dubu daya da dari tara da sittin da kuma da saba'in (1960/70). An bayyana ta a matsayin wata annoba a kasar America a tsakiyar shekara alf dubu daya da dari tara da saba'in. sannan babu wani maganin ta har zuwa yanzu. Hankalin mutane ya gushe daga kan cutar karshen karni na 70's saboda bata kisa sosai.[69] Amma cutar sida ta na kisa (AIDS).

68] ibn maajah ya tattara kuma an inganta shi a cikin saheeh sunan ibn maajah. Mujalladi na 2. Shafi na 370. Lamba 3246

[69] idan alamun cutar suka bayyana , zazzabi da rashin lafiya za su wakana, sannan radadi a yankin al'aura da kumburin jijiyoyi da ke makwancin gwaiwa. Akan samu saba da gyambo elser a wajen da cutar ta ke. Kuma akwai ciwo mai tsanani da radadi a yayin fitsari (sabon encyclopedia Britannica. Mujalladi na 21. Shafi na 536

## Me YaSa Ubangiji Ya Halicci Duniya?

Dalilin da ya sa aka halicci duniya da abu bawan da suke cikin ta , ta bangaren mutane anyi bayanin shin a musamman a cikin alqur'ani Allah ya na cewa a surah Ibrahim da surah An'aam:

((اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَأَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرَاتِ رِزْقًا لَّكُمْ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْأَنْهَارَ * وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَائِبَيْنِ وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ)) (١٤:٣٢-٣٣)

**''Allah ne wanda ya halicci sammai da kasa kuma ya saukar da ruwa daga sama, sannan ya fitar game da shi , daga 'ya'yan itace arziki domin ku kuma ya hore jirgin ruwa domin ya yi gudu a cikin teku da umarnin sa, kuma ya hore maku koguna ''**. (Qur'an 14: 32-33)

((فَالِقُ الْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ اللَّيْلَ سَكَنًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ حُسْبَانًا ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ * وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ النُّجُومَ لِتَهْتَدُوا بِهَا فِي ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ)) (٦:٩٦-٩٧)

**''Mai tsagewar safiya , kuma ya sanya dare mai nutsuwa, kuma da rana da wata a bisa lissafi. Wannan ne kaddarawar mabuwayi masani kuma shi ne ya sanya maku taurari domin ku shiryu dasu a cikin duffan tudu da ruwa. Lalle ne mun bayyana ayoyi daki daki ga mutane wadanda suke sani ''** (Qur'an 6:96-97)

An halicci abubuwan da ke cikin wannan duniya domin amfanin mutane. Ko da kuwa abubuwan da mutane su ka kirkira ne Kaman su jiragen ruwa, ko kuma abinda Allah ya halitta duk Allah ne ya ba mutane domin amfanin su. Duk da haka, wadannan kyaututtuka suna dauke da alhakin mutane su gane falala da rahama da Allah ya yi masu, kuma su gode masa su girmama shi. Misali, Allah ya koya ma muminai a cikin surah zukhruf cewa su yi addua kamar haka a duk lokacin da suka hau abin hawa:

((لِتَسْتَوُوا عَلَىٰ ظُهُورِهِ ثُمَّ تَذْكُرُوا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ)) (٤٣:١٣)

**''domin ku daidaita akan bayan sa, sannan ku tuna ni'imar ubangijin ku a lokacin da kuka daidaita a kan sa kuma ku ce ''tsarki ya tabbata ga wanda yahore mana**

**wannan alhali kuwa bamu kasance ma su iya rinjaye gare shi ba. Kuma lalle mu hakika masu juyawa muke zuwa ga ubangijin mu''** (Qur'an 43:13)

Kuma haqqin mutane ne su gudanar da mulkin al'umma abisa dokokin ubangiji. Wannan itace manufar mutum da ta shafi sauran halittu. An umurce su da yin amfani da abubuwan dake cikinduniya a bias tsarin dokokin ubangiji. Aboo saeed al-khudree ya ruwaito manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi ya na cewa: "duniya koriya ce mai kyau, kuma Allah madaukakin sarki ya sanya ku masu mulki a cikin ta don ya ga yadda za ku yi'' [70] mutane basu da daman yin yadda suke so a duniya, a dalilin haka, mummunan hali na al'umma ta jari-hujja akan halitta ya sha bam bam da wahayi daga ubangiji.

Al'umma ta jari hujja tana daukan halitta a matsayin makiyi da zata yaaqa. Bai chanchanta ace duk shekara ana rasa rayuka wajen hawa kolin dutsen Everest don ganin kyaun shi ba. Bai isa ba ace ana mamaki akan namun daji na musamman na duniya, a maimakon haka a lokacin farautar namun daji a shekarun baya da suka wuce, da yawa daga cikin dabbobin sun 6ace/kare saboda farautar su da akayi domin a samu ganima don kera kayan daki na zamani. Duk da yanzu an daina farautar namun daji, amma samun raguwar adadin dabbobi kamar irin su karkanda ya cigaba da barazanar karewa saboda muhimmancin kahon shi wajen hadin magunguna na gargajiya a Gabas da maganin motsa sha'awa.

**Dabbobi**

Yazo a cikin karshen wahayi cewa haramun ne kasha dabbobi don wasanni kuma zunubi ne a wajen ubangiji.

[70] sahih muslim, mujalladi na 4, shafi na 1432 .lamba ta 6606.

Ibn Abbas ya ruwaito cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi yana cewa ''ka da ku dauki wani abu mai rai da wata manufa''[71] kashe duk

wata dabba mai rai haramun ne sai dai idan don ci ko kare rayuwar mutum, ko don yin sutura. Kisa don wani jin dadi asalin shi mugunta ne ko da kuwa za a kashe mutum saboda wani laifi da ya yi ga al'umma ko kuma za a kashe wata dabba domin abinci, toh ya kamata ayi cikin sauqi sossai. Shaddad ibn Aws ya sake bada labarin abubuwa biyu da ya tuna Annabi tsira da amincin Allah su tabbata agare shi yana cewa ''lallai Allah ya yi wasiyya akan kyautatawa akan komai: don haka idan za ku kashe wani ku yi shi cikin kyautatawa, idan za ku yanka wata dabba, ku yi shi cikin kyautatawa. Kowannen ku ya wasa wuqar shi domin dabbar ta mutu cikin lumana/sauqi [72] Koda yake wasu masoya dabbobi a yammacin duniya suna adawa da yanda ake yanka dabba a musulunci. A madadin haka, da shokin wutar lantarki da ake wa dabbobi ko kuma a dinga buga kawunan su a yammacin duniya sun fi zafi akan yadda musulunci ya tanada. Idan aka yanka kansu da wuqa mai tsananin kaifi, dabbobin ba za su ji zafi ba kuma a taake za su daina jin komai domin a lokacin zuciyar su za ta fitar da jini daga jijiyoyin jini.

[71] sahih muslim, mujalladi na 3. Shafi na 1079. Lamba ta 4813.

Hishaam ibn zayd ya ruwaito cewa lokacin das hi da kakan shi Anas dan maalik su ka je ziyara gidan Hakam ibn Ayyoob sun ga wasu mutane sun a amfani da kaaza a matsayin abin hari na kibiyoyin su. Anas ya ruwaito cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi ya haramta kulle dabbobi ayi amfani das u a matsayin abun yin Hari. Sahih muslim.mujalladi na 3. Shafi na 1078. Lamba ta 4182.

[72] sahih muslim, mujalladi na 3. Shafi na 1078. Lamba ta 4810.

Kula da dabbobi ya na kunshe cikin dokar Allah koda kuwa karnuka ne wadanda daman an hana ajiye su a gidajen musulmai.[73] Aboo Hurayrah ya ruwaito cewa Annabi tsira da amincin Allah su tabbata agare shi yana cewa: kishirwa ta kama wani mutum ya na cikin tafiya, sai ya shiga cikin wata rijiya don ya sha ruwa, da ya fito sai ya ga wani kare ya na huci ya na cin tabo, sai mutumin y ace a ran sa ''dabbar nan ya na jin kishir ruwa kamar yadda na ji dazun sai ya sake shiga cikin rijiyar ya debo ruwa a takalmin shi, ya ruko takalmin da haqoran shi, ya fito ya ba Karen ruwa

ya sha. Allah ya gode masa ya kuma gafarta masa ya sa shi a aljanna''[74] sai mutane su ka yi tambaya , o ma'aikin Allah, za a ba mu ladan yi ma dabbobi hidima? Sai ya ba su amsa da cewa, ''yi ma duk wani abu mai rai hidima ya na kunshe da lada''[75] kuma Aboo Hurayrah ya ruwaito cewa ma'aikin Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi ya ce: Allah ya gafarta ma karuwa a cikin isra'ilawa [76] wadda ta kulla takalmin ta da dankwalin ta ta debo ruwa daga rijiya ta shayar da wani kare day a kusa mutuwa saboda kishirwa. A dalilin haka Allah ya gafarta mata.[77] Akasin haka,

[73] an hana musulmai ajiye karnuka a gida, amma an halarta masu ajiye karnuka don gadi ko kuma don farauta ko kuma ajiye karnukan tumaki. Ibn umar ya ruwaito cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi yana cewa: ''duk wanda ya ajiye kare a gida ba don kare dabbobin shi ko don farauta ba, zai yi asarar kyawawan ayyuka kwatankwacin nauyin duwatsu biyu daga sikelin kyawawan ayyukan shi a kullum.''( Sahih muslim, mujalladi na 3. Shafi na 826. Lamba ta 3815.)

[74]sahih Al- Bukhari. Mujalladi na 1.shafi na 120. Lamba ta 174.

[75] sahih AL-Bukhari, mujalladi na 3. Shafuka na 322-3. Lamba ta 551. Da kuma sahih muslim, mujalladi na 4.shafuka na 1215-6. Lamba ta 5577.

[76] sahih Al-Bukhari, mujalladi na 4. Shafuka na 448-9. Lamba ta 673.

[77] sahih Al-Bukhari, mujalladi na 4. shafuka na 338-9. Lamba ta 538. Da kuma sahih muslim, mujalladi na 4. Shafi na 1216. Lamba ta 5579.

Cutar da dabbobi babban laifi ne a shari'ar muaulunci. Abdullah ibn umar ya ruwaito cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi ya ce: an yi ma wata mata azaba an sat a a wutan jahannama saboda ta daure mage har ta mutu, ba ta bata abinci ko ruwa ba , kuma ba ta sake ta ta je ta ci daga kananan dabbobi ba dake doron kasa ba[78]

Akwai yanayi da zai say a zama dole a ji ma dabba ciwo, kamar wajen dukan su don su matsa su yi tafiya ko wajen saka ma su alama a jikin su domin gane su. Duk da haka ko a irin wannan yanayi, Allah ya fadi yadda za a kiyaye su. Jaabir ya ruwaito

cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi ya hana dukan dabba a fuska ko saka ma su alama a fuskar su.[79]

**Ciyayi**

Nauyin kula da duniya akan mutane bai tsaya akan dabbobi kadai ba. Masarautar kayan Lambu ita ma an girmama ta sossai a dokokin ubangiji har ta kai musulmi da su ke yaqi an haramta ma su hallaka bishiyoyi ma su 'ya'yan marmari [80] kuma shuka bishiya yana cikin aikin sadaka. Jaabir ya ruwaito manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi yana cewa ''duk wani musulmi da zai shuka bishiya ya na da ladan bayar da sadaka, duk abinda aka ci daga bishiyar Lada ne, abinda aka sata daga bishiyar Lada ne, abinda dabbobi

[78] sahih Al Bukhari, mujalladi na 4. Shafi na 456. Lamba ta 689. Da kuma sahih muslim, mujalladi na 4. Shafi na 1215. Lamba ta 5573

[79] sahih muslim, mujalladi na 3. Shafi na 1163, lamba ta 5281.

[80] muwatta imam malik, shafi na 200. lamba ta 958. Kuma al-Albaanee ya inganta shi a cikin Irwaa'al Ghaleel, mujalladi na 5. Shafi na 13-4. Lamba ta 1190.

Su ka ci daga bishiyar Lada ne, abinda tsuntsaye su ka ci daga bishiyan Lada ne. duk abinda wani ya dauka daga bishiyan Lada ne ga wanda ya shuka ta [81]. Musulunci ya karfafa mana cewa kada mu yi wasa da shuka bishiya, ko da shi zai kasance aikin karshe da mumini zai yi a rayuwar shi. Anas ya ruwaito cewa manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata agare shi y ace, ''idan alamomin farko na tashin alqiyama suka bayyana kuma dayan ku yana da iri na shuka a hannun shi, toh ya shuka idan da hali kafin a fara tashin matattu ''[82] a dalilin haka, mutane suna da alhakin kulawa da dukkan al'amura na muhallin da aka halicce su a matsayin tsarkakekken aiki ga ubangiji. Hakan yana bukatan adawa mai karfi da gurbata da hallaka halittattun mazauna da son abin duniya da jama'a a fadin duniya ke janyowa. A cewar wahayi, sakaci da wannan aikin abu ne na zunubi a yayin da cika shi wani nau'I ne na ibadah.

[81] sahih muslim, mujalladi na 3. Shafi na 818. Lamba ta 3764

[82] Ahmad ya tattara a al-musnad, mujalladi na 3. Shafuka na 183,184, da 191, kuma al-Bukharee ya tattara a al-adab-al-mufrad, lamba ta 479, kuma al-albanee ya inganta shi a silsilah al- ahadeeth as saheehah. Mujalladi na 1.Shafi na 11. Lamba ta 9

**Karshe**

A rashin sanin dalilin yin halitta mutane za su rayu babu manufa. Kamar jirgin ruwa a cikin teku ba tare da rada ba. Manufar sub a daidai b ace, ko don saboda rashin sanin koyarwar dede na addini ko kuma don son abin duniya don haka za su kasance kamar daure cikin kurkuku a duniya. Saboda haka don samun kwanciyar hankali da jin dadin su ya kamata su san dalilin da yasa Allah ya halicce su.

Tun asali, Allah ya yi halitta ne domin ya bayyana halayen sa, domin haka halittu sakamakon kasancewar shi mai halitta ne. aljanna ta na bayyana rahamar sa da alherin sa, jahannama na nuna adalcin sa, sa6on mutane na nuna gafarar sa, abubuwa masu rai da mara sa rai na nuni ga karimcin sa da sauran su. Muhimmancin sanin cewa halitta wata hanya ce da Allah yake bayyana halayen sa shi ne mutane za su gane Allah kuma su yarda da dokar shi da kuma kaddarar su. Duk da haka, abu mafi muhimmanci shine mutane su san dalilin da yasa aka halicce su. Qur'ani yana koyar damu cewa bauta ma Allah dole ne, domin dole ne mutane su bauta ma shi don su samu shiriya da matsayi na ruhaniya da zai kai su ga samun shiga aljanna . Muhimmancin wannan ilimin shine mutane sun fahimci cewa bauta Kaman lalurar cin abinci ne da yin numfashi kuma ba alfarma su ke ma Allah ba, kuma yana da kyau mutane su fahimci muhimmancin falalar duniya da jarabawar ta. Rashin sanin dalilin da ke kunshe da yin halitta, mutane su na kallon wannan

Duniyar kamar ta takura ma su ne.duk da haka, Allah ya halicce ta ne musamman don amfanin su. Jarabawa mai kyau da mara kyau an kirkire su ne don fito da kololuwar halaye na ruhaniya na dan Adam. Duk da haka mutane baza su amfanu da jarabawowin ba har sai sun miqa wuya ga Allah kuma sunyi haquri akan kaddarar su. Abinda ya qaddara akan su. Wadanda suka qi Allah, jarabawar rayuwa zata zama azaba agare su kafin haduwar su da azabar lahira madawwamiya. Sanin dalilin

halittar duniya shima yana sa mumini ya zama mai la'akari da muhalli. Hakkin mutane ne su yi amfani da falalar rayuwa cikin adalci. Halittun cikin ruwa da na doron kasa da tsirrai/ciyayi da sararin sama duk suna cikin kulawar shi. A dalilin haka ya kamata mutane su kula sossai wajen adana/kiyaye muhalli da kuma abubuwa masu rai da ke cikin muhallin a matsayin nuna godiyar su ga Allah.

Da wannan jawabin mai dauke da dukkan abubuwan da suka wajaba, mutane za su daidaitu. Zai chanza su zuwa masu jagoranci ga mutane, suna nuni akan hanya madaidaiciya. A dalilin haka, Allah ya siffanta su da mafi kyawun/alkhairin mutane a cikin qur'ani mai girma:

**((كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ))** (٣:١١٠)

**"kun kasance mafi alkhairin al'umma wadda aka fitar ga mutane ku na umurni da alkhair kuma ku na hani daga abinda ake ki. Kuma kun a imani da Allah."** (Qur'an 3:110)

**FIHIRISAR HADISAI**

**FIHIRISAR AYOYIN ALQUR'ANI**

19, “Toh, lalle ne tare da kowane tsanani akwai wani sauki...” 94:5-6 59

20, “Domin ku daidaitu akan bayan dabbobi, saannan ku tuna...” 43:13 70

21, “Kayi tasbihi game da gode wa ubangijinka.” 110:3 28

22, “Shin, ka ga wanda ya riki ubangijin sa son zuciya.?” 25:43 42

23, “Ba a tambayar sa game da abin da yake aikatawa....” 21:23 25

24, “Ya daukaka sashen ku bisa ga sashe da darajoji....” 6:165 52

25, “Da ace za a ga lokacin da masu laifi suke sunkuyar da kawunan su...” 32:12 20

26, “Idan kun kasance kuna son Allah toh ku bini...” 3:31 22

27, “ Idan kun gwada kidaya niimar Allah...” 14:34 43

28, “Ban hallici aljannu da mutane ba sai domin...” 51:56 27

29, “ Lalle ne, da Ambaton Allah...” 13:28 56

30, “Lalle halittar sammai da kasa itace mafi girma...” 40:57 13

31, “Shi ne wanda ke sa tsagewar safiya, kuma ya sanya dare...” 6:96-7 70

32, “Shi ne wanda ya halitta mutuwa da rayuwa domin ya jarraba wanda...” 67:2 49

33, “ Zan sa su dandana mafi kaskancin azaba kafin...” 32:21 65

34, “Ku sani cewa dukiyoyin ku da ‘ya‘yanku wata fitina ce.” 8:28 52

35, “Toh, wadanda suke sabawa umurnin sa su kiyaye....” 24:63 67

36, “Wata masifa baza ta samu ba face da izinin Allah.” 64:11 17

37, “Ya ku wadanda suka yi imani!, kada ku bari dukiyoyin ku da diyan ku...” 63:9 52

38, “Ya ku wadanda suka yi imani!, kada ku bata sadakokin ku...” 2:264 54

39, “Ya ku wadanda sukayi imani!, ku ambaci Allah, ambato mai yawa.” 33:41 32

40, “ Ya ku wadanda sukayi imani!, ku nemi taimako da hakuri game da sallah.” 2:153 61

61, “Sammai bakwai da kasa da duk abinda yake a cikin su, su na yi masa tasbihi...” 17:44 29

62, “Ba su kewayewa da kome daga iliminsa, face da abin da yaso.” 2:255 24

63, “Wadanda suke idan suka aikata wata alfasha....” 3:135 34

64, “Lalle, ni ne Allah, babu abin bautawa face ni, sai ka bauta mini....” 20:14 32

65,”Kayi gargadi ga danginka mafiya kusanci da kai.” 26:214 48

66, “Duk abinda ya same ku na wata masifa, sakamakon abinda hannayenku....” 42:30 62

67, “ Idan bayi na suka tambaye ka ( ya kai annabi Muhammad) game da ni.....” 2:186 45

68, “A lokacin da ubangijin ka ya karbi alkawari daga diyan Adam.....” 7:172-3 26

69,“Duk wanda ya zo da kyakkyawan aiki guda daya, to zai samu goma din misalinsa..”6:160 23

70, “Duk wanda ya dogara ga Allah, toh Allah zai isan masa (zai zama ma’ishinsa)..65:3 57

71, “Kun kasance mafi alherin al’umma wadda aka fitar ga mutane...” 3:110 77

**LITTAFIN TARIHI**


Albanee, Naasirud-Deen al-Irwaa' al-Ghaleel, Beirut: al-Maktab al-Islamee, Bugu na Farko 1979

.......Saheeh Sunan Abee Daawood.Beirut: al-Maktab al-Islamee, Bugu na farko., 1988. Daawood

.......Saheeh Sunan at-Tirmithee. Riyadh: ofishin ilimi na larabawa mallakar kasashen mashigar ruwa. Bugu na farko.,1988

.......Saheeh Sunan Ibn Maajah. Beirut: al-Maktab al-Islamee, Bugu na uku., 1988

........Silsilah al-Ahaadeeth as-Saheehah, Mujalladi na daya. Beirut: al-Maktab al-Islamee, Bugu na hudu., 1985

.......Silsilah al-Ahadeeth as-Saheehah, mujalladi na hudu, Riyadh:Maktabah al-Ma'aarif, Bugu na hudu., 1988

.....Kamus na chambers, Edinburgh:W&R Chambers, 1992.

......Hasan , Ahmad, Sunan Abu Dawud (turanci) Lahore: masu bugawa na Sh.Muhammad Ashraf , Bugu na farko,. 1984.

.... Khan, Muhammad Muhsin , Sahih Al Bukhari, ( larabci-turanci), Riyadh: Maktabah ar –Riyaad al-Hadeethah, 1981.

.....Rahimuddin, Muhammad, Muwatta Imam Malik ( turanci), Lahore: Sh Muhammad Ashraf, 1980

.....Reese, W.L., Dictionary of philosophy and Religion, New Jersey : Humanities Press. 1980.

.....Robson, James, Mishkat Al-Masabih, Lahore:Sh. Muhammad Ashraf. 1981.

....Siddiq. Abdul Hamid. Sahih Muslim (turanci), Lahore: masu bugawa na Sh. Muhammad Ashraf. 1987.

....kamus na kundin sani mallakar the living webster, Chicago: Gidauniyar ilimi ta yaren turanci ta America , 1975.

.....Sabon kundin sani na Britannica Chicago: kundin sani Britannica, Bugu na goma sha biyar., 1991

.....littafin kundin sani na Duniya, Chicago:Lttafin Duniya, 1987.